*Mashari Al-Ashwaq Ila Masari Al-Ushaaq wa Mutheer Al-Gharaam Ila Daar Assalaam*

# KITABU CHA JIHĀD


Na Abī  Zakariyyā al-Dimashqī al-Dumyāti
“Ibn-Nuhās”
(Amefariki 814 Hijiria)

Kimetafsiriwa na
*Abu Aasim*


(Kimefupishwa)

YALIYOMO

# KUHUSU MWANDISHI

Ahmad bin Ibrāhīm bin *Muhammad ad-Dimashqi al-Dumyāt* (Amefariki 814 Hijiria) pia anafahamika kama *Abī Zakariyyā* au *Ibn Nuhās.*

Alikuwa ni ‘Ālim na ni Mujāhid wa Zamani na alitajwa na ma-‘Ulamā wakubwa, Hāfidh Ibn Hajar al-Asqalānī[1] kwa maneno yafuatayo:
“Alikuwa haachani na Jihād katika safu ya Mbele ya Dumyāt, na hii ni sifa njema na timilifu.”

Wanasemaje ma-‘Ulamā wengine kuhusu yeye:

As-Sakhāwī[2] anasema:

“Alijitahidi katika kufanya kheri, na hakupenda kujulikana, hakuwa akijifakharisha kwa ‘Ilmu yake, kinyume chake wale ambao hawamfahamu wanaweza kufikiri kuwa ni mtu wa Kawaida, mwenye mwonekano mzuri, ndevu nzuri, mwenye mwili imara na wa kawaida, alishiriki sana katika Ribāt[3] na Jihād mpaka alipopata Shahādah”



[1]. Mwandishi wa Fat-hul Bārī, Sharh nzuri kabisa ya Sahīh al- Bukhārī

[2]. Moja ya wanafunzi maarufu wa Ibn Hajar

[3]. Ribāt maana yake kuwa katika Safu ya mbele ya Ulinzi na kusubiri kabla ya Kuanza mapambano na Adui vitani. Ni kukaa katika sehemu inayopakana na adui kwa ajili ya Jihād. Ardhi ya Ribāt ni ardhi ambayo iko katika hatari ya kuvamiwa (Kupigwa) na Maadui wa Uislam. Yule aliye katika Ribāt anaitwa Murabbit.

Abū ‘Imād anasema:

“Shaykh, Imām, ‘Ālim na Kiigizo.” Mwaka wa 814 Hijria Maadui waliupiga Mji wa at-Tīnah, moja ya kijiji nchini Misri, na watu wa Dumyāt walitoka kwenda kuwasaidia, maarufu miongoni mwao akiwa Ibn Nuhās. Hapa palitokea mapambano makali baina ya pande mbili na Ibn Nuhās aliuawa akiwa anapigana na maadui pasi na kukimbia.

Ma-‘Ulamā wa Sasa wanazitaja kazi zake kama ifuatavyo:

Abū ‘Abdul-Fātih ‘Alī bin Hāj[4] anasema sawa kabisa kuhusu kitabu hiki:

“Katika mazuri niliyoyasoma kutoka kwa Ibn Nuhās ad-Dumyāt ni tafiti yake inayoelezea Sababu za kutokwenda Jihād katika njia ya Allaah Ta’ala. Hivyo napenda kunukuu kutoka humo yote yaliyo na Faida kwa ndugu zangu wengine, labda Allaah atawaamsha waliolala...”[5]

Shahīd ‘Abdullāh ‘Azzām[6] amesema: “Hiki ni Kitabu bora kilichoandikwa kuhusu Jihād”



[4]. ‘Ālim na Kiongozi aliyefungwa huko Algeria.

[5]. Ghāyat al-Murād Fī Gadāyā al-Jihād cha Shaykh ‘Alī bin Hāj

[6]. Ni Shaykh alieuliwa ambae gazeti la Times liliandika: “Anahusika katika Kuhuisha Jihād karne hii.” Na Kama Waislam tujuavyo ujira wa mwenye kuhuisha Sunnah iliyosahaulika, achilia mbali Fardh ilosahaulika!

DIBAJI YA MFASIRI

KUHUSU KITABU HIKI (KILOTAFSIRIWA)

UTANGULIZI.

*(Maelezo yangu binafsi yako katika [ ] au ( ))*

## MAANA YA JIHĀD

### *Maana ya Kilugha:*

*Lisān al-'Arab:* Kumpiga/Kupambana na Adui. Inajumuisha kutumia nguvu (jitihada) zote katika Maneno na Matendo ('Amal)

*Mu'jam matn al-lughah:* Jihād kawaida hutumiwa kumaanisha kupigana vita kwa ajili ya Al-Haqq. (Mkweli – Allaah)

### *Katika msamiati wa Kiislam inamaanisha:*

Kulingania katika Dini ya Haki na mtu kupigana kwa nafsi yake na mali yake dhidi ya wanaoikataa (haki).*(Al- Inayah Sharh al-Hidayah [Hanafi])*

Jihād ni Kupigana.*(Al-Shīraz katika al-Muhadhab [Shafi'i])*

Jihād ni Muislam kupigana Vita na Asiye Muislam ambaye hana Mkataba wa Amani na Waislam, na Mapigano ni kwa ajili ya Neno la Allaah kuwa Juu. Jihād pia ni Kumpiga asiye kuwa Muislam ambaye ameupiga Mji wa Kiislam; na pia ni Waislam kuwapiga wasio waislam katika ardhi yao (Dār al-Kufr). *(Mawahib al-Jalīl fī Mukhtasar Khalīl [Maliki])*

Jihād ni Tiba (Dawa) kwa mtu na kwa Jamii. Inamtibu mtu kwa kumtoa yeye katika maradhi ya Kufr na kumpeleka katika uhai wa Uislam. Kumkufuru Allaah ni maradhi mabaya kuliko yote na ni yenye uharibifu kwa binadamu wote, wakati Uislam ni Tiba kamili. Jihād inatibu Jamii kwa kuondoa chanzo cha machafuko (Ufisadi) na Ukandamizaji. Kuwaacha Makafiri bila kuwadhuru huongeza maradhi na kuyaimarisha na inaruhusu Kansa kuenea. Hivyo Uislam hauwezi kustawi na Waislam hawawezi kuishi katika Amani isipokuwa gonjwa litibiwe. Ikiwa yawezekana kutibu Maradhi kwa kutumia Dawa na iwe hivyo. La si hivyo, sehemu iliyoathirika yatakiwa ikatwe japokuwa kukata huko kutasababisha maumivu na kuumwa mwili. Lakini kisha, hakuna atakaye dai kuwa ukataji huo ni unyama au si Ubinadam. Ulikuwa ni Muhimu kwa Uhai wa Mwili. Hiyo ndiyo kazi ya Jihād katika Uislam. Kwanza Ujumbe unatakiwa Kufikishwa kwa njia ya Amani (Upole). Njia ya Amani ikiharibiwa na isitoe matunda yoyote, walinganiaji wa Haki wanatakiwa Kuchomoa Panga zao na kupigana ili Kuiweka juu Kalimah ya Allaah.

## ISTILAHI (MANENO) MUHIMU

*Ribāt* ni kuweka kambi (Kuwa) katika mpaka wa Adui kwa ajili ya Jihād. *Ardhi ya Ribāt* ni ardhi ambayo iko katika hatari ya kuvamiwa au kupigwa na Maadui wa Uislam. Yule aliye katika Ribāt anaitwa *Murabbit.*

*Ghazw* kilugha inamaanisha *"Kusaka/ kutafuta"* Linatumika katika msamiati wa Kiislam kumaanisha Kumsaka (Kumtafuta) Adui ili kumpiga vita ( vya Jihād).

## HUKMU YA JIHĀD

Kuna aina mbili za Fardh (Wajib): *Fardh 'Ayn* na *Fardh Kifāyah*

*Fardh 'Ayn* (Fardh ya Mtu mmoja mmoja): Huu ni wajib wa lazima ambao ni lazima ufanywe na kila mtu. Mfano wa aina hii ni Swala tano za kila siku na Swawm (Funga ya Ramadhani).

*Fardh Kifāyah* (Fardh ya jumla [ya kutoshelezana]): Huu ni wajib wa lazima unaotakiwa kutekelezwa. Ikiwa baadhi ya Waislam watautekeleza, wengine walobakia wamesaidiwa (wamewakilishwa) katika wajib huo. Mfano wa aina hii ya Wajib ni Kuamrisha Mema na Kukataza Munkar (Maovu). Huu ni wajib ambao unatakiwa Kutekelezwa katika Ummah. Ikiwa baadhi ya Waislam watatekeleza Wajib huo wengine wanakua wamewakilishwa (Wamesaidiwa) katika wajib huo lakini wasipotekeleza (hata mmoja) ummah wote watakuwa na Madhambi (Makosa) mpaka watakapotekeleza Wajib huo. Mfano mwengine waweza kuwa ni Adhana. Kulingana na baadhi ya Madh-hab Adhana ni Fardhi Kifāyah. Adhana isipotolewa katika Jamii ya Kiislam, basi wote watakuwa na makosa katika hilo mpaka mmoja wao atakapopiga Adhana.

Jihād ni Fardh ya Ujumla (Kifāyah). (Ni Amri ambayo ni ya Lazima juu ya watu wote kuifanya, Lakini baadhi yao tu wakiitekeleza, inatosheleza). Hii ndiyo Rai ya ma-'Ulamā wengi. Katika *al-Hidāyah* (Hanafi) inasema kwamba: Kuwapiga Makafiri ni Wajib (Lazima) hata kama hawataanzisha Vita na Waislam na hilo linatokana na nusūs za jumla za Uislam.

*Al-Mughnī*: Jihād inakuwa Fardhi 'Ayn katika hali tatu.

01. Pindi Majeshi (ya Waislam na ya Maadui) yaki-kutana ni lazima/wajib kupigana na kutokukimbia.
02. Makafiri wakiingia/wakivamia katika ardhi ya kiislam.
03. Imām akitangaza Vita ni wajib kwa kila Muislam kuitikia.

Ibn Hazm: Jihād ni Wajib kwa Waislam. Ikiwa baadhi watatekeleza Wajib kwa kuilinda Mipaka yetu, na Kuwapiga Maadui katika ardhi yao na Kuivamia, basi Waislam wengine watakuwa wameepukana na wajib huo, la si hivyo ni Wajib kwa kila mmoja kulingana na Āyah:

"Tokeni kwa Wepesi na kwa Uzito, na piganeni kwa mali zenu na nafsi zenu katika njia ya Allaah. Hilo ni Bora kwenu, ikiwa tu Mnajua."

## MGAWANYO WA JIHĀD KATIKA KUBWA NA NDOGO.

Hadithi ya " Tumerudi katika Jihād ndogo twaenda katika Jihād Kubwa " ni ya Uongo [ya kutungwa]. Haijasimuliwa na 'Ulamā yeyote wa Hadithi.

Ibn Taymiyyah anasema: Hadithi ya " Tumerudi katika Jihād ndogo twaenda katika Jihād Kubwa " imetungwa/imezushwa na haijasimuliwa na 'Ulamā yeyote mwenye 'Ilmu ya maneno ya Mtume wa Allaah, matendo yake na Jihādi yake dhidi ya wasio waumini [Makafiri]. Kwa hakika Jihād dhidi ya Kuffār ni katika [matendo] 'Amali kubwa sana. Hakika ni tendo kubwa la Khiyari ambalo mwanadamu anaweza kulifanya.

Uthibitisho kwamba mara nyingi (neno) Jihād hutumika kumaanisha kuwa piga Makafiri:

01. Katazo la Wanawake. Pimdi wanawake walipokuja kwa Mjumbe wa Allaah na wakamlalamikia kwamba wanaume wanaungana na wewe katika Jihād lakini sisi sivyo. Mjumbe wa Allaah akawaambia kwamba Jihād yenu ni Hajj.

Hapa ni wazi kwamba Jihād inamaanisha mapigano. Kama ingemaanisha juhudi ya nafsi, kwa nini wanawake wasiifanye?

02. Hebu angalia tu katika **YALIYOMO** katika vitabu vilivyoandikwa na ma-'Ulamā wetu. Katika Vitabu vyao Mlango ulioandikwa Jihād unamaanisha kupigana tu.

Wangekuwa wameelewa moja kwa moja kuwa inamaana zingine, hili lingeoneshwa katika maandiko yao mengine. Kama mfano wa nilichokisema waweza kurejea katika vitabu vifuatavyo na utazame katika mlango wa Jihād (Zingatia kwamba wanauita Jihād na si Qitāl [Kupigana]): *Al-Mughnī* cha Ibn Qudāmah, *Al-Umm* cha Ash-Shāfi'ī, *Al-Mudāwanah* cha Imām Mālik, Sharh tatu za *Mukhtasar Khalil* za Al-Kharshi, *Alaysh* na *Al-Hatab*, *Al-Muhala* cha Ibn Hazm, *Subul as-Salām; Nayl al-Awtār; al-Fatāwa al-Kubrā* vya Ibn Taymiyyah.

03. Maana ya Hadithi hizi zinazohusu Jihād zaweza kumaanisha Mapigano tu.

Kwa mfano:

Abū Hurayrah anasema kwamba Mjumbe wa Allaah aliulizwa: " Je, kuna 'Amali inayolingana na Jihād katika njia ya Allaah?" Akajibu " Ndiyo, Lakini hamtaweza kuifanya" mara ya tatu akasema " Kinacholingana na Mujāhid ni (matendo ya) Yule mwenye Kufunga, na Kuswali mfululizo (bila kupumzika) mpaka Mujāhid atakaporudi."[7] kwa maneno mengine mpaka atakaporudi kutoka katika Mapigano (mapambano). Kurudi kutoka katika mapigano (mapambano) ya nafsi hakuleti maana yoyote.

Abū Hurayrah amesema kwamba aliulizwa Mjumbe wa Allaah: " Ee Mjumbe wa Allaah! Nijulishe 'Amali inayolingana na Jihād." Akasema: " Sioni kama Kuna 'Amali hiyo." Kisha akasema: " Je, waweza – wakati Mujāhid ameenda Jihād Wewe uingie -



[7]. Muslim

msikitini (mahali pako pa kuswalia), Uswali wala usichoke, na Ufunge na wala Usile?" Yule mtu akasema: " Na ni nani awezaye kufanya hivyo?!"[8]

Abū Hurayrah amesimulia kwamba mmoja katika Maswahaba alipita katika chemchem ya Maji Tamu katika Bonde. Akasema, ingalikuwa bora kama ningejitenga na watu na nikaja katika bonde hili (Kumwabudu Allaah). Lakini sitafanya hivo mpaka nimuombe Idhini Mtume wa Allaah. Mtume wa Allaah akasema: " Usifanye hivyo. Kwa hakika Mmoja wenu kuthibiti (Kusimama) katika njia ya Allaah ni Bora zaidi kuliko kuswali nyumbani kwake miaka Sabiini (70). Kwani nyinyi hampendi Allaah Awasamehe na Awaingize katika Jannah? Piganeni (Ughzū) katika njia ya Allaah. Anayepigana katika njia ya Allaah Kitambo cha Kukamua ngamia, Jannah imeshamuwajibikia yeye."[9] Hivyo Swahabah huyu aliyetaka kujitenga ili kufanya Jihād an-Nafs aliambiwa asifanye hivyo.

Si hivyo tu bali pia popote panapotumika *" Fī SabīliLlaah"* (Katika njia ya Allaah) hueleweka kuwa ni Mapigano (ya silaha).

Ibn Hajar anasema kwamba: Pindi *" Fī SabīliLlaah"* inapotumika katika namna ya jumla humaanisha Kupigana katika njia ya Allaah.



[8]. Al-Bukhārī
[9]. At-Tirmidhī

Katika *al-Musannaf* cha Ibn Abī Shaybah na *as-Sunan al-Kubrā* cha al-Bayhaqī:

Abū Bakar as-Sidīq alilisindikiza Jeshi na akatembea nao na kisha akasema: “AlhamduliLlaah kwa kuwa na Vumbi katika Miguu yetu katika njia yake (Allaah).” Mtu mmoja akasema: “Lakini tumewasindikiza tu na tukawaaga?” Abū Bakar akasema: “Tumewaandaa, tukawaaga na tumewaombea (Du’aa)” Hapa utaona kwamba mtu huyo alimhoji Abū Bakar kwa kudai kwamba “ Miguu yetu imepata vumbi (Imechafuka) katika njia ya Allaah” Hii ni kwa sababu mtu huyo alielewa kwamba yamaanisha katika ARDHI YA MAPIGANO. Abū Bakar alimueleza kuwa pia yahusisha mtu ambaye anasaidia na kuwapa mahitaji Wapiganaji.

Pia hadithi hii ifuatayo inaweza kueleweka kwa namna ileile ya maana iliyotolewa hapo kabla ya *“ Katika njia ya Allaah”*

Salmān al-Fāris amesema: Mtume wa Allaah amesema: “Ribāt katika njia ya Allaah kwa siku moja ni bora zaidi kuliko kufunga mwezi mzima na Kuswali usiku wake. Na akifa (akiwa katika Ribāt), ujira wa ‘Amali zake alizokuwa akizifanya zitaendelea na Riziki yake itaendelea na atakingwa (atahifadhiwa) na Fitnah ya Malaika wa Kaburi.”[10]

Ikiwa *“Katika njia ya Allaah”* ni ya Jumla na inajumuisha ‘amali zote njema, basi hakuna maana katika kusema kwamba Ribāt ni bora kuliko Funga na Swala ya Mwezi mzima. Hivyo lazima itakuwa na Maana maalum, nayo ni Kupigana (kwa silaha).



[10]. Muslim (576)

‘Abdullaah bin ‘Amr amesimulia: “ Macho mawili hayataguswa na Moto: Jicho lililo lia kwa sababu ya Kumkhofu Allaah, na Jicho lililokesha Kulinda (Ribāt) katika njia ya Allaah.”[11]

Dhana nzima ya Kulinda katika njia ya Allaah itakuwa na maana ikiwa tu katika hali ya Mapigano.

‘Amr bin ‘Abasah amesema tulikuwa tumeizingira *Tāif* na nikamsikia Mjumbe wa Allaah akisema: “ Yeyote mwenye kurusha mshale kwa ajili ya Allaah atalipwa (ujira) mfano wa yule aliye acha huru mtumwa”. Amr akasema “Nilirusha mishale 16 siku hiyo.”[12]

Kurusha mishale yaweza kuwa tu katika mapigano.[13]



[11]. At-Tirmidhī (708)
[12].an-Nasā’ī (801), al- Hākim, at-Tirmidhī, Abū Dāwūd.
[13].Zingatia: Tumejumuisha makala, katika kiambatanisho (Appendix), ambayo ilitolewa katika mada na.26 ya Gazeti la Nidā’ul Islām , Aprili – Mei 1999 ( Rejea http://www.islam.org.au ) ikielezea suala la “ Jihād kubwa na Jihād Ndogo”

## SURA NA.01:

## AMRI YA JIHĀD DHIDI YA MAKAFIRI NA HUKMU YAKE,NA MAKEMEO MAKALI KWA WALE WASIOFANYA JIHĀD

### AMRI YA KUPIGANA

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ أَن تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ وَعَسَىٰ أَن تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢١٦﴾

"Mmeandikiwa shariy'ah kupigana vita nako kunachukiza mno kwenu. Na asaa mkachukia jambo na hali lenyewe ni kheri kwenu. Na asaa mkapenda jambo na hali lenyewe ni la shari kwenu. Na Allaah Anajua na nyinyi hamjui."[14]

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٤٤﴾

"Na piganeni katika njia ya Allaah, na jueni kwamba Allaah ni Mwenye kusikia yote, Mjuzi wa yote."[15]

وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٢٥١﴾



[14]. al-Baqarah : 216
[15]. Al-B aqarah : 244

"Na lau Allaah Asingelizuia watu baadhi yao kwa wengine, basi ingelifisidika ardhi lakini Allaah ni Mwenye fadhila juu ya walimwengu."[16]

فَإِذَا انسَلَخَ الْأَشْهُرُ الْحُرُمُ فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِينَ حَيْثُ وَجَدتُّمُوهُمْ وَخُذُوهُمْ وَاحْصُرُوهُمْ وَاقْعُدُوا لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ

"Itapomalizika miezi mitukufu, basi waueni washirikina popote muwakutapo, na wachukueni (mateka) na wahusuruni, na wakalieni katika kila sehemu ya uvamizi."[17]

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَن يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾

"Piganeni na wale wasiomwamini Allaah na wala Siku ya Mwisho, na wala hawaharamishi Aliyoyaharamisha Allaah na Rasuli Wake, na wala hawafuati Dini ya haki miongoni mwa wale waliopewa Kitabu, (piganeni nao) mpaka watoe *jizyah*[18] (kodi) kwa khiyari, na hali wamerudi chini (kutii amri)."[19]



[16].al-Baqarah : 251
[17].at-Tawbah : 05
[18]. Jizyah: Kodi wanayotozwa raia wa Kikristo na wa Kiyahudi walio chini ya Dola (Khilafah) ya Kiislam
[19]. at-Tawbah : 29

Imām al–Halīmi katika *Suab al-Iman* :

Allaah ameeleza kwamba isingalikuwa Allaah kuwazuilia Makafiri kupitia Waumini na Kuwapa Waumini mamlaka ya Kuulinda Uislam na Kuyavunja Majeshi ya Kikafiri, Ukafiri ungekuwa umeenea katika ardhi na Dini ya Kweli ingekuwa Imeshapotea. Hili linathibitisha kwamba Sababu ya Kuendelea kuwepo kwa Dini (Ya Kiislam) ni Jihād na kilicho katika hadhi hii Kinastahiki kuwa ni nguzo ya Imani.

1. Kutoka kwa Ibn ‘Umar (RadhiyaLlaahu ‘Anhu), Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema: “ Nimeamrishwa nipigane na watu mpaka Washuhudie kwamba hapana Mola wa Haki isipokuwa Allaah na Kwamba Muhammad ni Mjumbe wa Allaah, Wasimamishe Swalah na Watoe Zakaah. Kisha wakifanya hivyo, Damu zao na Mali zao zitasalimika na Mimi – Isipokuwa kwa Haki ya Uislam. Na ujira wao uko kwa Allaah Ta’ala.”[20]

Imesimuliwa na Ibn ‘Umar, Abū Hurayrah, Jābir Ibn ‘Abdillaah, Anas bin Malik, Jarīr bin ‘Abdullāh, Aus bin Abū Aus, Ibn ‘Abbās, Sahl ibn Sa’ad, Abū Bakrah, an-Nu’mān bin Bashīr, Tāriq ibn Ashyam, Mu’ādh Bin Jabal na Samurah bin Jundub.



[20]. al-Bukhārī, Muslim, at-Tirmidhī, an-Nasā’ī, Abū Dāwūd, Ibn Mājah, Ahmad, al-Bayhaqī, Ibn Hibbān, ad-Darqutnī na Imām Malik.

Hivyo hadithi ni Mutawatir, hadithi iliyo madhubuti kabisa.

Miongoni mwa tafsiri chache, Ibn Hajar anataja iliyomadhubuti zaidi ni kwamba watu hupigwa vita kutawalisha Shari'ah ya Allaah. Lengo hili laweza kufikiwa kupitia njia mbalimbali. Linaweza kufikiwa kwa Kuwapiga vita. Pia laweza kufikiwa kwa wao kukubali Shari'ah ya Allaah na Kulipa Jizyah. Kadhalika laweza kufikiwa kupitia Mkataba wa Amani kati ya Waislam na Wengine, kwa namna ambayo Wasiokuwa Waislam hawatapinga Neno la Allaah kwa namna yoyote.

2. Abū Muthanna al-'Abd amesema nilimsikia Abū Khasasyah akisema "Nilikuja kwa Mjumbe wa Allaah na nikamwabia nitampa Kiapo cha Utiifu (Bay'ah). Mjumbe wa Allaah akachukua ahadi kutoka kwangu kwamba "Nishuhudie kwamba Hapana apasaye kuabudiwa isipokuwa Allaah, na Muhammad ni Mjumbe wa Allaah, Kusimamisha Swalah, Kufunga Ramadhani, Kutoa Zakaah, Kufanya Hajj, na Kupigana kwa ajili (Katika njia) ya Allaah." Nikasema "Ee Mjumbe wa Allaah, mawili kati ya hayo siwezi kuyafanya. La kwanza ni Zakaah. Nina ngamia kumi tu. Hizo ndizo jumla ya Mali yangu. La pili ni Jihād; Nimesikia kwamba yeyote atakayekimbia katika Vita (uwanja wa Mapambano) amepata Laana ya Allaah. Ninaogopa yakinifikia mapambano naweza kuogopa kufa na imani yangu itashuka."

15

RasūluLlaah akamshika mkono wake na akautingisha na akasema, “Hakuna Swadaqah na Hakuna Jihād! Kisha utaingiaje katika Jannah?” Kisha Abū Khasasyah akasema: Mjumbe wa Allaah akachukua ahadi (Bay’ah) katika kila sharti alilolitaja.”[21]

3. Salamah bin Nufail amesema: “ Nilikuwa nimekaa na RasūluLlaah, mtu mmoja akamjia na akamwambia: ‘Ee Mjumbe wa Allaah Farasi wameshatupiliwa mbali (Wameachwa) na Silaha zimewekwa chini na baadhi wanadai kwamba hakuna mapigano tena!’ RasūluLlaah akasema ‘Wanadanganya (Wanasema uongo)! Mapigano ndo yameanza! Na kikundi katika Ummah wangu kitapigana kwa ajili ya Allaah, na wale wanaowapinga wao, hawatawadhuru. Allaah atazipotoa nyoyo za baadhi ya watu ili kulipatia kundi hilo watu wa Kuwapiga (Maadui). Na wataendelea kupigana mpaka Saa ya Mwisho (Qiyaamah) itakapoanza na Kheri itabakia katika utosi (Nyuso) wa Farasi mpaka Siku ya Qiyaamah na Vita havitaisha mpaka Ya’jūj na Ma’jūj watakapodhihiri.’”[22]

Hadithi kama hii imesimuliwa na Imām an-Nasā’ī na ni *Hasan.*



[21]. Imesimuliwa na ameisahihisha an-Nasā’ī
[22].Imesimmuliwa na at-Tabarāni katika *al-Muj’am al-Kabīr*.

4. Salamah bin Nufail amesema: Nilikuwa nimekaa na RasūluLlaah, mtu mmoja akaja na akamwambia "Ewe Mjumbe wa Allaah Farasi Wamepuuzwa, na Silaha zimeshawekwa chini na watu wanadai kwamba hakuna Jihād tena na Vita vimekwisha." RasūluLlaah akasema: "Wanadanganya! Mapigano (Vita) ndo yameanza! Vita ndo vimeanza! Na Kikundi katika Ummah wangu kitaendelea kupigana katika njia ya Haki na Allaah atazipotoa baadhi ya Nyoyo za watu na Allaah Atawapatia wa kupigana nao miongoni mwao mpaka Qiyaamah kitakapoanza na amri ya Allaah itakapotimizwa na Kheri itabakia katika vichwa/utosi wa farasi mpaka siku ya Qiyaamah. Nimejulishwa [Nimepewa Wahyi] kwamba hivi karibuni nitaondoka [Nitafariki] na mtanifuata ilihali mwapigana nyinyi kwa nyinyi na nyumba ya Waumini iko Shām."[23]

Kwenye sharh ya an-Nasā'i *al-Sindi* anasema kuwa: "'Kupuuza (Kuwaacha) Farasi' maana yake kutowatumia (Kuacha kuwatumia) na kudharau umuhimu wao au kutokuwatumia katika Mapigano (Vita).

'(Sasa) mapigano ndo yameanza! (sasa) mapigano ndo yameanza' Kurudiarudia maneno haya ni kuonesha umuhimu wa Ujumbe na inamaanisha kwamba Mapigano [Vita] ndo yanazidi na kwamba Allaah ameamrisha Mapigano, kwa hivyo vipi yaishe upesi (haraka) namna hiyo? Au inamaanisha kwamba Mapigano halisi ndiyo kwanza yameanza kwa sababu kwanza wanapigana katika mji wao, Mji wa Waarabu, lakini sasa hivi ni wakati wa Mapigano ya Kuteka (Kufungua) miji mingine zaidi.



[23]. Shām inajumuisha Syria,Lebanon, Palestina na Jprdan. Shām yaweza kutumika kumaanisha sehemu au Nchi zote hizi. Imesimuliwa na Imām an-Nasā'ī na ni *hasan.*

‘Allaah atazipotoa Nyoyo za baadhi (ya watu)’ Maana yake Allaah ataendelea siku zote kulipatia kundi hili la Waumini watu wa Kuwapiga (wa kupigana nao) hata kama kwa kuzipotoa nyoyo zao kutoka katika Imani na kuingia katika kufru. Hii ni kwa ajili ya Kuwabariki waumini hawa kwa kuwapa wao Hishima ya kupigana kwa ajili yake na (kupata) Radhi za Allaah.[24]

‘Kheri iko katika nyuso za Farasi’ Yaani Ujira na Ghanīmah (Ngawira), au hishima na Utukufu (Fahari).

‘(Mji) Nyumba ya Waumini ni Shām’ yaani anakusudia zama za mwisho. Shām itakuwa ni Kitovu cha Uislam na Ardhi ya Jihād.”[25]

5. Anas bin Malik amesimulia kwamba Mjumbe wa Allah amesema: “Piganeni na Makafiri kwa mali zenu, majeshi, na ndimi zenu.”[26]

Kwa ndimi zenu maana yake waumizeni Makafiri kwa kuwasikilizisha (Kuwafanya wasikie) Yale Yanayowachukiza wao.



[24].Maneno ya Mfasiri (Mf): [Kwa maneno mengine Allaah hataunyan’ganya Ummah huu fursa ya Jihād. Hata kama mtu atafikiria kuwa Dunia nzima watakuwa Waislam, Allaah atazipotosha baadhi ya nyoyo za watu kutoka katika Uislam na kukufuru ili Mujāhidīn wawapige.]

[25]. Mf: [Tuna haki ya Kuuliza: Hadithi hizi zilikuwa wapi? Inakuwaje ma-‘Ulamā wametuacha gizani kuhusu hadithi hizi? Inakuwaje tumesikia hadithi kuhusu Twahara na adabu za kujisaidia (Chooni) mara mia kadhaa, wakati mtu anatakiwa kuzama katika vitabu vyetu vya kutegemewa na kuibua tunu (hazina) hizi?]

[26].Sahih, an-Nasā’ī, Abū Dāwūd, Ahamad, na al-Hākim.

6. Mjumbe wa Allaah amesema: "Nina Amri tano Juu yenu (Nawaamrisha nyinyi mambo matano): Kusikiliza, Kutii, Kupigana Jihād, Kufanya Hijrah, na Kushikamana na Jama'ah"[27]

7. Ibn 'Abbās amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah amesema: "Hakuna Hijrah Baada ya Fat-h (Kutekwa Makkah na kuwa Mji wa Kiislam [Kufunguliwa]) lakini kuna Jihād na Niyyah yake (ya kupigana jihād) na Mkiitwa mtoke kwenda kupigana [Jihādi] basi Piganeni [Jihādi]"[28]

Allaah Anasema:

"Tokeni, Mkiwa wepesi au wazito, na piganeni kwa mali zenu na nafsi zenu katika njia ya Allaah. Hilo ni bora kwenu mkiwa Mnajua"

Maelezo kuhusu maana ya "Wepesi na Wazito" katika Āyah hii:

Abī Sālih amesema: *Vijana na Wazee*. Pia Qatādah amesema: *Wasaa au Majukumu, Nguvu au la (Udhaifu).*

Imesimuliwa kwamba Abū Ayyūb al-Ansārī (alipumzika) aliacha kupigana Jihād kwa mwaka mzima. Kisha akaisoma Āyah hii na akasema *"Sijapata mimi Udhuru katika Āyah hii"* hivyo akaendelea tena na Jihād.



[27]. at-Tirmidhī, Ahmad, Abdur-Razzāq *(Hassan)*
[28]. Al-Bukhārī na Muslim.

Abū Shaybah amehadithia katika hadithi sahihi iliyokusanywa na al-Hākim: *Wenye Majukumu au shughuli.*

Kadhalika imesemwa kuwa "Mzito" *ni yule mwenye mali (Vitu au Rasilimali) anazoziogopea au kukhofia kupotea (Kuharibika) ikiwa atajiunga na Jihād. Na* "Mwepesi" *ni Yule asiye na mali (Vitu au Rasilimali) anazokhofia kuharibika au kupotea.*

Al-Qurtubī anasema:

*"Āyah hii ni ya jumla na inahusiana na kila mtu ikiwa kushiriki ni kwepesi kwao au la."*

Az-Zuhri anasema kwamba *Ibn Musayyib alijiunga na Jeshi akiwa tayari jicho lake moja Halioni kutokana na uzee. Aliambiwa wewe ni Mgonjwa, akasema,*

*"AstaghfiruLlaah! Allaah anasema Wepesi na Wazito. Nikiwa siwezi kupigana angalau nitaongeza idadi ya wanajeshi (wapiganaji) na nitailinda mizigo yenu."*[29]



[29]. (Mf): [SubhānaLlāh! Baadhi ya watu watatumia kila aina ya hoja kukataa Vita [Mapigano/Jihād] ilihali hawana udhuru wowote, wakati wengine wana udhuru unaokubalika lakini bado watatumia kila hoja kujiunga na Wapiganaji (Mujāhidīn)].

8. Abū Ya'la na al-Hākim wamesimulia katika hadithi ambayo sanad yake ni sahihi:

*"Anas bin Malik amesema kwamba Abū Talhah alisoma Surat at-Tawbah na akaisoma Āyah hii* 'Tokeni mkiwa ni wepesi au wazito' *na akasema kuwa naona kwamba Allaah ananiamuru mimi nikiwa Kijana (Barobaro) au Mzee. Hivyo akawaambia watoto wake wamuandae kwa ajili ya Mapigano (Jihād). Wakasema tayari ulikwisha pigana pamoja na RasūluLlaah mpaka akafariki na kisha (ukapigana) na Abū Bakr mpaka akafariki na kisha (ukapigana) na 'Umar. Hivyo, tuache sisi tupigane badala yako. Akasema " Nitayarisheni mimi kwa ajili ya Vita (Jihād)" na walifanya hivyo. Akaenda katika Mapigano (Jihād) Baharini na akafariki. Hawakupata kisiwa (Nchi kavu) ili kumzika mpaka baada ya Siku Saba na Mwili wake Haukubadilika (Haukuharibika).*

9. 'Abdur-Razzāq anasimulia kwamba Makhūl alikuwa akipenda kuelekea Qiblah na kisha akiapa mara kumi kwa jina la Allaah kwamba Kwenda Vitani (Jihād) ni Fardh kwenu. Kisha akiwatazama wanafunzi wake na kusema *"Ikiwa mwataka mimi niape zaidi ya mara Kumi nitafanya hivyo."*

## JE JIHĀD NI FARDH KIFĀYAH AU FARDH ‘AYN ?

Tambua kwamba kwenda Kushambulia (na kuiteka) Miji ya Makafiri ni Fardhi (ya ujumla) ya kutoshelezana (*Fardh Kifāyah)* kwa Ijma’ah ya ma-‘Ulamā. Lakini Ibn Musayyib na Ibn Shubrumah wanasema kuwa ni Fardh ‘Ayn (Wajib wa kila Mtu).

Imām ash-Shāfi’ī anasema kwamba:*“Uchache wa kushiriki katika Jihād ni Mara Moja kwa Mwaka, na Zaidi (ya Mara Moja) huwa ni Bora zaidi. Hairuhusiwi kukupitikia mwaka mzima bila Kupigana bila sababu maalum kama vile Udhaifu wa Waislam na Idadi kubwa ya Maadui, au khofu ya Kuangamizwa (Kuuawa) wote ikiwa utaanza wewe kuwapiga wao, au kutokuwa na mahitaji ya Kivita (Silaha), au sababu kama hizo. La si hivyo, ikiwa hakuna nyudhuru hizo hairuhusiwi kuchelewa kuwapiga Makafiri zaidi ya Mwaka.”*

Imām wa al-Haramayn anasema: *“ Naungana na rai ya ma-‘Ulamā wa ‘Usūl. Wamesema kwamba Jihād ni Wito wa Lazima na ni lazima itekelezwe kulingana na uwezo mpaka asibakie katika dunia isipokuwa Muislam au yule aliyejisalimisha kwa Waislam. Hivyo, Jihād haina kikomo kwamba ni mara moja tu kwa mwaka. Yatakiwa Ifanywe mara kwa mara inapowezekana. Walichokisema ma-‘Ulamā wa Fiqh ni kwa sababu mara nyingi muda unaotumiwa katika Maandalizi ya Vita ( Jihād ) hupunguza uwezo wa Kupigana mpaka kufikia kiasi cha mara moja kwa mwaka.”*

Mwandishi wa al-Mughnī katika Madh-hab ya Hanbalī anasema kwamba: *"Uchache wa Jihād ni mara moja kwa Mwaka, kwa hivyo ni wajib kila mwaka. Kukiwa na Hitaji la Kupigana zaidi ya Mara Moja kwa Mwaka, inakuwa ni wajib kwa Waislam kutimiza Hitaji hilo."*

Al-Qurtubī anasema katika *tafsīr* yake: *"Ni wajibu kwa Imām kutuma Jeshi la Waislam kwenda katika ardhi (Miji) ya Maadui mara moja kila mwaka na Imām anatakiwa Kushiriki mwenyewe katika Vita hivyo. Asipoweza (mwenyewe kushiriki), anatakiwa kumtuma mtu anayeweza ambaye anayemwamini, kwenda kuwalingania katika Uislam, kuweka mbali (kuepusha) hatari yao, kuipa Ushindi Dini ya Allaah, mpaka watakapo silimu au kutoa Jizyah"*[30]

Jihād si Wajib kwa Watoto, Wagonjwa wa Akili, Wanawake, na Wagonjwa wengineo. Hata hivyo, ni wajib kwa aliye na Jicho Moja, mwenye homa ndogondogo kama Kuumwa kichwa, kuumwa Jino, au homa, au mwenye kuchechemea kidogo. Haya ni katika madh-hab ya Imām Ahmad, na sifahamu kama kuna upinzani (Rai tofauti) katika hili na Allaah Anajua zaidi.

Ni Ijma'ah ya ma-'Ulamā kwamba mtu hawezi kushiriki katika *Ghazw*[31] bila ruhusa ya Wazazi wake.



[30].(Mf): [Zingatia kwamba al-Qurtubī anasema kwamba moja ya malengo ya kutuma jeshi ni kuzuia (Kujiepusha) na madhara ya maadui. Hii ni ishara kwamba Waislam hawataonja Amani katika maisha yao kama hawatawapiga maadui wa Allaah na maadui wao. Matokeo ya kutotimiza wajib huo ni gharama tunayolipa leo. Usipojilinda na Shaytān, hatakuacha peke yako.

[31]. Ghazw: Kilugha Inamaanisha "kumsaka/ kumtafuta" hutumika katika msamiati wa Kiislam kukusudia kumsaka (kumtafuta) adui ili Kumpiga.

Haya ndiyo yanayohusiana na Jihād, ambayo ni Fardh Kifāyah (Kuwaanza Makafiri kwa Vita tena katika Mji wao). Lakini Adui akiingia katika mji wa Waislam, au hata Kuukaribia mji na watu katika mipaka yake, hata kama wasipoingia katika mji huo, na Jeshi lao ni mara mbili ya Jeshi la Waislam au pungufu yake, hapo Jihād inakuwa ni Wajib (Lazima) kwa kila mtu. Hivyo Mtumwa ataondoka bila ya ruhusa ya Bwana wake, Mke bila ruhusa ya Mme wake (Kama anauwezo wa kupigana, kwa mujibu wa Rai yenye nguvu), Kijana bila ya ruhusa ya Wazazi wake, na mdaiwa bila ruhusa ya mdai. Yote Yaliyotajwa hapo juu ni rai ya Imām Malik, Ahmad, na Abū Hanīfah[32]

Kama Maadui watawavamia Waislam katika mji fulani na (Waislam) hawana uwezo wa kujipanga na kujiandaa kupigana, basi yeyote atakayekutwa na Kafiri, au kundi la Makafiri, na ikiwa Muislam anafahamu kwamba akijisalimisha (kwa kafiri) atauawa, hapo itakuwa ni wajib (Lazima) kupigana. Hakuna tofauti katika hukmu hii kati ya mtu huru, mtumwa, mwanaume, mwanamke, kipofu, mwenye jeraha (Anayechechemea), au Mgonjwa. Kama kuna uwezekano wa kuuawa ikiwa tu atajisalimisha, Lakini pia atauawa tu (hata) asipojisalimisha, hapo yaruhusiwa aidha kujisalimisha au kupigana, lakini KUPIGANA NI BORA ZAIDI.



[32]. (Mf): [Pamoja na madh-hab ya mwandishi ambayo ni Shafi'ī]

Ikiwa Mwanamke anaona kwamba akichukuliwa mateka, ataingiliwa (atabakwa), ni lazima juu yake Kupigana, hata kama hilo litampelekea yeye Kufa, kwa sababu mtu akilazimishwa Kuzini au kufanya ngono hairuhusiwi kumkubalia hata ikiwa (akikubali) ataokoa maisha yake.

Sasa, ikiwa baadhi ya Waislam katika mji uliovamiwa wameenda kuwapiga Maadui na wanatosheleza kwa idadi na wana uwezo wa Kumpiga Adui wakiwa peke yao, bado ni wajib juu ya wengine walobaki kuwasaidia. Al-Mawrdī anasema kwamba *kwa sababu ni Jihād ya Kujilinda (Jihād Difā'i) hivyo inabaki ni jukumu la kila Muislam mwenye uwezo kupigana katika mji huo.*

Kama makafiri wataingia katika mji wa Waislam wenye watu wachache ambao uko mbali na mji wa Waislam wenye watu wengi kuna rai mbili katika hilo, na al-Ghazālī anasimulia zote;

Ya Kwanza ni ile ya Imām al-Haramayn. Anasema kwamba haiwi ni wajib kwa waislam kupigana na kuyaweka maisha yao hatarini ili kuulinda mji huo uliokando wenye watu wachache.

Ya Pili, ambayo ndiyo msimamo wa madh-hab, ni kwamba ni wajib kwa Waislam Kuupigania mji huo.

Imām Nawawī anasema kwamba *rai ya Imām (wa al-Haramayn, al-Juwaini) haichukuliwi (Haikubaliki). Vipi sisi – Waislam tuwaruhusu Makafiri wachukue sehemu ya Dār al-Islām hali tuna uwezo wa Kuilinda?*

Al-Qurtubi anasema: *Ikiwa Adui ataukaribia Mji wa Kiislam, hata asiingie, inakuwa wajib kwa Waislam kwenda na kukutana (Kupigana) na Adui ili kuipa Ushindi (na kuieneza) Dini ya Allaah na kuifanya iwe juu na Kumdhalilisha (na kumtisha) Adui.*

Al-Baghawi anasema kwamba ni Wajib kwa Waislam waliokaribu zaidi na mji ulovamiwa, na ni Fardh Kifāyah kwa Waislam walio mbali.

## ADHABU YA WALE WASIOSHIRIKI JIHĀD

Allaah anasema:

قُلْ إِن كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُم مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ﴿٢٤﴾

"Sema: "Ikiwa baba zenu na watoto wenu na ndugu zenu na wake (au waume) zenu na jamaa zenu na mali mliyoichuma na biashara mnayoikhofia kuharibika kwake, na majumba mnayoridhika nayo, ni vipenzi zaidi kwenu kuliko Allaah na Rasuli Wake na kufanya jihaad katika njia Yake; basi ngojeeni mpaka Allaah Alete Amri Yake (ya adhabu). Na Allaah Haongoi watu mafasiki."[33]



[33].at-Tawbah : 33

Katika Āyah hii ni Kemeo (Onyo) tosha kwa wale wenye kuacha Jihād kwa Nafsi zao na Mali zao.

Allaah Anasema:

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ إِلَى الْأَرْضِ ۚ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا مِنَ الْآخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ﴿٣٨﴾ إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ شَيْئًا ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ﴿٣٩﴾

"Enyi walioamini! Mna nini mnapoambiwa tokeni mwende (mkapigane) katika njia ya Allaah, mnajitia uzito katika ardhi. Je, mmeridhika na uhai wa dunia kwa ya Aakhirah? Basi starehe za uhai wa dunia kulinganisha na Aakhirah ni chache.

Msipotoka kwenda (kupigana), Atakuadhibuni (Allaah) adhabu iumizayo, na Atabadilisha watu wasiokuwa nyinyi, na wala hamtomdhuru chochote. Na Allaah juu ya kila kitu ni Muweza.[34]



[34].at-Tawbah : 38 – 39

"Waliobaki nyuma (kutokwenda vitani) walifurahi kwa kule kukaa kwao (majumbani) baada ya Rasuli wa Allaah (kutoka); na walikirihika kufanya jihaad kwa mali zao na nafsi zao katika njia ya Allaah; na wakasema: "Msitoke kwenda (vitani) katika joto." Sema: "Moto wa Jahannam ni mkali zaidi lau wangelifahamu.

Basi na wacheke kidogo (duniani), na watalia sana (Aakhirah); jazaa kwa yale waliyokuwa wakiyachuma"[35]

10. Ibn 'Umar amesimulia kwamba: Nimemsikia Mjumbe wa Allaah akisema " Pindi mtakapojishughulisha na biashara, na mkafuata mikia ya Ng'ombe, na mkazama katika ukulima, na mkaacha Jihād, Allaah Atawaletea adhabu ambayo haitaondoka mpaka mrudi katika Dini yenu."[36]

Maana ya Hadithi hii ni kwamba ikiwa watu wataacha Jihād kwa sababu ya kujishughulisha kwao na kilimo na mambo mengine kama hayo, Allaah atawasalitishia (atawaachili) maadui juu yao ambao watawafedhehesha wao, fedheha ambayo haitaondolewa mpaka warejee katika wajibu wao wa mwanzo ambao ni Jihād dhidi ya Makafiri, na kuwa Wakali na wenye bughudha kwao, na kuisimamisha Dini ili kuupa Uislam na wafuasi wake Ushindi na kuliweka juu Neno la Allaah na kuifedhehesha Kufru na watu wake. Hadithi hii inaonesha kwamba *kuacha Jihād ni kuacha Uislam* kwa sababu Mtume wa Allaah amesema "Mpaka Mrejee katika Dini yenu."



[35]. at-Tawbah : 81 – 82
[36]. Abū Dāwūd – hadithi hii ni sahihi.

11. Abū Bakr amesema kwamba “Ikiwa watu wote wataacha Jihād, Allaah atawazunguka wote kwa Adhabu yake.” at-Tabarānī (Sanadi yake ni Muttafaq)

12. Ibn Asakir amesimulia kwamba pindi Abū Bakr alipokuwa Khalīfah alipanda katika Mimbari na katika aliyoyasema ni “Ikiwa Watu hawapigani Jihādi, Allaah atawafanya kuwa Masikini”

Mtu anaweza kusema kwamba *‘Naona watu hawapigani Jihād lakini ni Matajiri.’* Jibu lake ni kwamba Mali hiyo si kiwango cha fedha uliyonayo, lakini Utajiri ni hali ya kuwa na Raha na radhi iliyoko ndani ya Moyo. Pindi watu wakiacha Jihād wanakosa Ghanīmah (Ngawira). Wakifanya hivyo na badala yake wanaweka niyyah zao na nguvu zao katika kutafuta mali kwa njia mbalimbali, wakajiingiza katika njia nyingi zilizokatazwa za kujipatia fedha. Kisha kwa nadra sana utamkuta mtu miongoni mwao mwenye mali ambayo yote ni safi, Halali. Wanakuwa ni wenye tamaa ya maisha haya duni ya Dunia. Hili huwafanya wao kudhalilishwa (Kufedheheshwa) na wanakuwa watumwa wa Fedha.

Lakini Mujāhid yuko mbali na tamaa hizo (za dunia) na anamtegemea Allaah katika Riziki yake. Allaah anamruzuku yeye kupitia Ghanīmah. Anampata kwa Upanga wake na ni Halali safi.

13. Abū Hurayrah amehadithia kwamba Mjumbe wa Allaah amesema "Yeyote atakaye kufa na hakupigana Jihād au hakuwa na niyyah ya kupigana Jihād, anakufa katika sehemu ya Nifāq."[37]

14. Abū Umāmah amesimulia kwamba Mtume wa Allaah amesema: "Yeyote ambaye hakupigana Jihād au hakumwandaa Mujāhid au hakuiangalia (Hakuihudumia) familia ya Mujāhid pindi yeye hayupo, Allaah atamteremshia balaa (Janga)."

## USHAURI KWA WALE WENYE KUBAKI NYUMA ( [WASIOSHIRIKI] WASIOTOKA KWENDA JIHĀD)[38]

Fahamu! Ewe mwenye kujitenga na lile lililowajibishwa (nalo ni jambo) la Jihād!

Uliyeiacha njia ya Sawa na ya Mafanikio, na umeonekana kujitoa (Kujitenga) na kujishusha (Kujidunisha). Wallaahi! Umezuiliwa na furaha kutokana na lengo la ziada.

Nijuacho mimi! Sababu ya kuacha kwako kupigana na kujitupa katika Vita vya Mashujaa. Ubakhili wako wa Nafsi yako na Mali yako katika njia ya Allaah. Yote haya yanatokana na Matarajio ya mbali, Kuogopa kuwa na maisha yenye kukatika na kuchukia kuacha vipenzi nyumbani, (katika) mali, mtoto, mfanya kazi, au rafiki. Ndugu yako wa Damu, Rafiki yako wa Karibu, mfuasi (msaidizi) Wako mkarimu, rafiki yako mlezi, kufanya amali



[37]. Muslim

safi kabisa, mapenzi ya Mkeo mzuri, cheo chako cha juu kinachokuzuia, nafasi yako nzuri, nyumba yako ya gharama, kivuli cha kutosha, nguo nzuri au chakula kizuri. Hakuna vingine zaidi ya hivi vinavyokuzuilia wewe na Jihād na hakuna zaidi ya hivi kinachokuweka mbali na Mola wa Wafanya 'Ibaadah.

Wallaahi! Mna nini nyinyi? Enyi ndugu! Je, hamkusikia maneno ya Allaah Ta'ala?

"Enyi walioamini! Mna nini mnapoambiwa tokeni mwende (mkapigane) katika njia ya Allaah, mnajitia uzito katika ardhi. Je, mmeridhika na uhai wa dunia kwa ya Aakhirah? Basi starehe za uhai wa dunia kulinganisha na Aakhirah ni chache."[39]

Sikilizeni! Yale ninayokuambieni yaoneshayo uongo wenu na sikilizeni hizi dalili za wazi ninazokupeni nyinyi, ili muweze kujifunza, hakuna kinachozuilia jihād , hata misikiti miwili mitakatifu[40] na hakuna sababu ya wewe kuchelewa (Kuacha) isipokuwa imani (Nafsi) yako dhaifu na Shaytān.



---

[38]. Kichwa hiki kidogo cha habari ni tafsiri kamili ya Mjaladi wa 1, uk. 113 – 132 wa kitabu halisi cha Kiarabu – imeingizwa na mhariri.
[39]. at-Tawbah : 38
[40]. Shaykhul-Islam Ibn Taymiyyah amenukuu kutoka katika Ijma'ah ya wanazuoni: Mtu Kukaa kambi katika ardhi ya Ribāt kama Murabbit (Mtu mwenye kufanya Ribāt) ni bora kuliko yeye kukaa Makkah, Madīnah au Bait al-Maqdis. Tazama Majmū'I al-Fatāwa (28/5) cha Ibn Taymiyyah.

## LAKINI NAOGOPA KIFO!

Kuhusu Kuridhika kwao na Matumaini (Matarajio) ya Mbali, uoga wa maisha ya kuuwana (Kuchinjana), hadhari ya Kifo ambacho lazima kitatokea na uoga wa njia ambayo ni lazima ipitwe, Wallaahi! Hakika! Ushujaa haupunguzi maisha ya Shujaa kama ilivyo Kutokwenda (kupigana Jihād) hakurefushi maisha ya wale wenye kubaki nyuma (wasiende Jihād).

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣٤﴾

"Na kwa kila ummah una muda uliokadiriwa. Basi utakapofika muda wao huo, hawatataakhari wala hawatatangulia saa (wala dakika)."[41]

"Lakini Allaah hataiakhirisha nafsi yoyote itakapofika (Itakapokuja) ajali yake, na Allaah anazo habari za mnayoyatenda"[42]

Hakika! Katika kifo kuna Kuzimia enyi wenye Kujaribiwa! Hakika! Hofu (Wasiwasi) ya kufa ni kubwa lakini hamuihisi na Hakika! Kaburini kuna Adhabu hakuna mwenye kuepushwa nayo isipokuwa aliye mwema. Hakika! Humo (Kaburini) kuna maswali ya Malaika wawili wenye vitisho (Fitnah).



[41]. al-A'rāf : 34
[42]. al-Munāfiqūn : 11

يُثَبِّتُ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا بِالْقَوْلِ الثَّابِتِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۖ وَيُضِلُّ اللَّهُ الظَّالِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ اللَّهُ مَا يَشَاءُ ﴿٢٧﴾

"Allaah Huwathibitisha wale walioamini kwa kauli thabiti katika uhai wa dunia na Aakhirah. Na Allaah Huwaacha kupotoka madhalimu…"[43]

Kisha baada ya Hatari hii kubwa sana aidha kubarikiwa na kuwa katika Raha ya Milele au kulaaniwa na hivyo kuwa katika adhabu ya Jahannam. Shahīd amesalimika na haya yote, haogopi chochote katika maangamivu (Hatari) haya na Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema: "Shahīd hahisi maumivu ya kifo ispokuwa kama (maumivu) ya Kufinywa."[44]

Hivyo usijiweke mbali ewe nduguna fursa hii!, na utahifadhiwa na adhabu ya kaburini na utakuwa mshindi wa malipo ya Allaah. Kupata marejeo mazuri, utahifadhiwa na fitnah ya maswali na yanayofuatia katika hofu kubwa, kwani ma-Shuhadā wako hai wakiruzukiwa na Rabb, hakuna kwao khofu wala hawahuzuniki. Furaha kwa yale alowapatia Allaah katika fadhila zake na wanafurahia, Nyoyo zao (ziko) katika miili ya Ndege wa Kijani wakiruka juu kabisa katika Firdaws, wakienda popote. Ni tofauti ilioje kati ya Kifo bora na kifo chenye Maumivu!



[43]. Ibrāhīm : 27
[44].Imesimuliwa na; at-Tirmidhī ambaye amesema hadithi hii ni *hasan gharīb sahīh,* an-Nasā'ī, Ibn Mājah, Imām Ahmad, ad-Darmī, Ibn Hibbān, Abū Na'īm katika *al-Hilyā*, al-Bayhaqī na al-Baghawī katika Sharh as-Sunan, wote wakiwa na tofauti ndogo ya usimulizi.

## LAKINI NDUGU (JAMAA) ZANGU NA MALI YANGU !

Ukisema: “Ndugu zangu, mali, watoto na familia yangu vinanizuilia mimi na Jihād.” Allaah alishasema maneno ambayo yako wazi hayajafichika:

“Na si Mali zenu wala Watoto wenu watakaokukaribisheni kwetu (Watakao kuleteni karibu nasi)…”[45]

Na (pia) Allaah Ta’ala anasema:

حُبُّ الشَّهَوَاتِ مِنَ النِّسَاءِ وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنطَرَةِ مِنَ الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ عِندَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٤﴾

“Watu wamepambiwa huba ya matamanio miongoni mwa wanawake, na watoto, na mirundi ya mali iliyorundikwa ya dhahabu na fedha na farasi wenye chapa ya aina bora na wanyama wa mifugo na mashamba. Hayo ni starehe za uhai wa dunia, na Allaah Kwake kuna marejeo mazuri.”[46]

Na (tena) Allaah Ta’ala anasema:



[45]. Saba : 37
[46]. Āl – ‘Imrān : 14

“Jueni ya kwamba maisha ya Dunia ni Mchezo na Upuuzi na Pambo na Kufaharishana baina yenu (kwa nasaba), na kufaharishana kwa mali na watoto. (Na hali ya kuwa vyote hivi hamdumu navyo. Mfano wake ni kama mvua ambayo huwafurahisha wakulima mazao yake, kisha ukayaona yamekauka yamepiga umanjano (badala ya kupiga uchanikiwiti), kisha yanakuwa mabua (hayana chochote). Na akhera kuna Adhabu kali kwa wabaya; na (pia) Msamaha wa Allaah na Radhi (yake kwa wema). Na hayakuwa Maisha ya Dunia ila ni starehe idanganyayo (mara huondoka).”[47]

Kuna Āyah nyingi kama hizi na dalili ziko wazi na dhahiri.

Katika hadithi: “Laiti dunia ingekuwa na thamani ijapo kama bawa la mbu mbele ya Allaah, Allaah asingemnywesha kafiri funda la maji (katika dunia hii)”[48]

Na Mtume (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) amesema:

“Nafasi ya Mjeledi wa mmoja wenu yeyote katika Jannah ni bora kuliko dunia na pamoja vilivyomo ndani yake, kutoka katika njia ya Allaah asubuhi au jioni ni bora kuliko dunia hii na vilivyomo na Mtandio wa mwanamke katika watu wa Peponi ni bora kuliko dunia na vilivyomo ndani yake.”[49]



[47] Al-Hadīd : 20
[48] Imsimuliwa na at-Tirmidhī ambaye amesema hadithi hii ni *Sahīh Gharīb*, al-Hākim; sanad yake ni sahīh, ‘Abdullāh Ibn al-Mubārak, al-Bayhaqī katika *Shu’ab al-Īmān*.
[49]Imesimuliwa na al-Bukhārī.

Sasa ni kwa nini unaifanya familia ikuzuilie katika kuupata ufalme huu mkubwa? Watu ambao baada ya muda mchache watakua ni marehemu (wenye kufa), itawanyakua (itawatenganisha) mikono ya wenye kutenganisha watu na kuwaweka katika maradhi makubwa. Kutokana na mambo ya kukatisha tamaa, uadui, tabia mbaya na nia mbaya ya yale uliyojikinga nayo (usiyoyapenda) ya kupata na kukosa. Kukutenga kwao pindi mali ikipungua na kubadilika kwao, wakakupenda hali inapobadilika (ukipta mali).

Kubwa zaidi ya hili ni kukutenga kwao siku ya Malipo (Qiyaamah), wakikutuhumu sana kwa mambo madogo, tena wakati wa Kuhojiwa na Allaah ili kila mmoja wao aweze kuokoka (na adhabu) na wewe ubebe madhambi na maovu yake.

Vipi yakuzuilie mambo ambayo ni yenye kupita na kuisha? Hupotea pindi urafiki ukiisha na pindi ndugu wanapokutenga. Kumtenga rafiki ambaye maranyingi ulikuwa naye, siku ya Qiyaamah utaulizwa kuhusu yeye, ulikutana naye wapi? Na ulifanya nini?

Ewe utakaeulizwa! Siku ambayo watoto watatoka mvi, kutakuwa na Khofu kubwa, makundi mengi yalosongamana, mabishano makali, kila mama mwenye kunyonyesha atamwacha mwanae wa kunyonya, na kila mama mjamzito atajifungua[50], kutokana na khofu ya siku hiyo. Waovu wataonekana kwa alama zao, na (watachukuliwa) wataburuzwa kwa nyuso zao na miguu yao.[51]



[50] Rejea Surat al-Hajj : 02
[51] Rejea Surat ar-Rahmān : 41

Siku hiyo Tajiri ataulizwa juu ya kokwa ya tende na ganda la mbegu ya tende, zuri na lililobaya, timilifu na lililopungufu; na Masikini atamtangulia Tajiri kuingia Jannah kwa Miaka mia tano (500).[52] Watasherehekea, watakunywa na kufurahika katika hali ya amani, hali ya kuwa wewe tajiri! Utaulizwa kutokana nao kwa sababu ya mali yako na utahofu kwamba utaamriwa upelekwe kwa Maalik[53]

Hivyo unahuzunika juu ya kuviacha vile[54] ambavyo vikipungua vinaongeza wasiwasi na huzuni, vikiwa vingi vinakufanya uwe tajiri na vinakufanya wewe uvuke mipaka, ukifa utaviacha nyuma vitu uviachavyo. Mbele yako (kuna) kisimamo na kuhojiwa kuhusiana navyo; nini kinakufanya wewe utambue (haya)? Chukulia kwamba Dunia yote ni yako, je, haitafika mwisho? Kuihama (Kuiacha Dunia) ni lazima, hata kama utaghurika na utukufu wake wa kidanganyifu.



[52] Kwa kurejea hadithi iliyosimuliwa na at-Tirimidhī kutoka kwa Abū Hurayrah ambaye amesema: Mjumbe wa Allaah SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam amesema: “Waislam masikini wataingia mwanzo katika Jannah kabla ya Matajiri kwa tofauti ya nusu siku, nayo ni miaka mia tano (500).” Hadithi ni *hasan sahīh*. Kadhalika imesimuliwa na Ibn Mājah na Imām Ahmad.

[53] Mālik: Malaika wa Moto wa Jahannam.

[54] Anamaanisha Mali.

## LAKINI MWANANGU KIPENZI !

Ukimkumbuka mwanao kipenzi na Ukamhurumia huruma (kama ) ya baba mwenye huruma, Allaah Ta'ala amesema:

"Bila shaka mali zenu na watoto wenu ni fitnah (Jaribio). Na kwa Allaah kuna Ujira Mkubwa Kabisa."[55]

Wallaahi! Allaah ni Mwenye Rahmah (Huruma) kwa Mtoto kuliko Baba yake, Mama, Kaka na Mjomba na kwa nini isiwe hivyo! Wakati amemlea yeye kabla yao, kwa ziwa la Rahmah yake katika Kiza cha tumboni. Nafsi ya mtoto iko katika mkono wake wa upole na rahmah (huruma) katika tumbo la mama yake na mapaja ya baba yake. Je ilikuwa wapi huruma yenu na rahmah yenu alipokuwa katika hali hiyo? Na baada yenu ukaribu nae utakuwa wapi? Vipi mnalifanya hilo kuwazuilieni na Radhi na ukaribu wa Allaah Mtukufu? Mtoto ambaye akiwa mdogo, unakuwa na huruma naye, au akiwa mkubwa unamhuzunikia, akiwa na afya unamuogopea, akiugua na moyo wako hivohivo kutokana na udhaifu sana. Ukimuelekeza tabia nzuri anakasirika na kukimbia, au ukimshauri ananuna na kuwa na kinyongo. Ni haya unayoyategemea kutoka kwake ya ukaidi (kutokuwa na utii) kama ilivyo kwa watoto wengi.



[55]. At-Taghābun : 15

Ukitanguliza uoga wako, ukipitia tabu na mateso, ukijitenga na mapenzi (hawaa) yako, hapo fitnah itakuwa kubwa zaidi. Unaona kuwa ni Rahmah, lakini fitnah (majaribu yake) yatazidi lakini utaona kuwa ni Rahmah. Unamtakia radhi kwa ajili ya uoga wako, furaha yake kwa huzuni yako, faida yake kwa hasara yako, na ongezeko lake la Dirham na Dinar kwa kupungua hadhi/skeli yako. Unajidhiki kwa ajili yake mambo ambayo huyawezi na unaingia katika kila dhiki kwa ajili yake. Mtenge (Muache)! kwa ajili ya yule aliye kuumba na aliye muumba yeye, amini rizki yake juu yako, kuwa na imani juu ya yule anayekuruzuku wewe na yeye. Umejisalimisha kwa Allaah mwenye ufalme (Mmiliki) wa mambo ya ufalme na Dola (Shari'ah) na kwa nini usijisalimishe kwake yeye mwenye kusimamia mambo ya watoto wako baada ya kufa kwako, na je, una uwezo wowote juu ya hilo?

"Na Ufalme wa Mbingu na Ardhi na Vilivyomo baina yake ni wa Allaah. Na Marejeo ni kwake (Allaah) tu."[56]

Wallaahi (haumiliki) hauna uwezo wa kumnufaisha au kumdhuru yeye au wewe mwenyewe. Wala (hauna) uwezo wa kumsababishia kifo, uhai au kumfufua, hauwezi kumuongezea maisha yake hata kidogo wala riziki yake ijapo kokwa ya tende. Mauti (Kifo) yaweza kukukumba ghafla kisha utakuwa vumbi katika kaburi lako, ukasononeka, na kwa sababu ya matendo yako ukawa kifungoni (katika adhabu), hali mwanao kipenzi ni yatima. –



[56] Al-Māidah : 18

Mali yako imegawanwa, umerithiwa na adui au mwenye huruma, familia yako inatawanyika inaondoka na inaacha makazi na wewe unasema " Lau ningelikuwa miongoni mwa ma-Shuhadā! Ningelikuwa (nipepata) Nimefuzu ujira Mkubwa!" Na unaambiwa: La! La! Yaliyopita Yamekwishapita. Majuto yatazidi na utakuwa peke yako pamoja na yale uliyoyatanguliza - mema na maovu. Hakika! Yasikilizeni Maneno ya Allaah Ta'ala, Mwenye Maghfirah akiwaonya kuhusu yale mnayoghurika nayo:

"Enyi watu! Muogopeni Rabb wenu na iogopeni siku ambayo Baba hatamfaa Mtoto wake wala Mtoto hatamfaa Baba yake hata kidogo. Bila Shaka Ahadi ya Allaah ni Haqq; Basi yasikudanganyeni maisha ya hii Dunia, wala asikudanganyeni yule mdanganyifu mkubwa (Iblisi) katika (mambo ya) Allaah"[57]

Kama mwanao ni katika waliobarikiwa, utakuwa naye peponi na akiwa ni katika waliolaaniwa, atakuwa hivyo (mbali na wewe) kuanzia sasa. Watu wa Jannah hawaungani na watu wa Jahannam, wala Wema na Waovu, huenda Allaah akakupa Shahādah na Ukamshufaiya. Kujitenga naye itakuwa ni Jitihada ya Kumsaidia yeye, hivyo tafuta lile litakalo kuokoa wewe na Adhabu na Jishike nalo kwa ajili ya Kesho.
"Siku ambayo Mtu atamkimbia Nduguye. Na Mama yake na Baba yake. Na Mke wake na Watoto wake. Siku hiyo kila mtu miongoni mwao atakuwa na hali itakayomtosha mwenyewe (hana haja ya mwenziwe)."[58]



[57]. Luqmān : 33
[58]. 'Abasa : 34 - 37

Hakika! Hili ni tamko zito!

"…Na Allaah Humwongoza amtakaye katika Njia Iliyonyooka."[59]

LAKINI WAPENZI WANGU !

Ukisema: "Ni vigumu mimi kumwacha ndugu, jamaa, rafiki au mpenzi (Kipenzi chako)" kwako wewe ni kama vile kufufuliwa kwa viumbe wote kumeanza.

"Siku hiyo Marafiki watakuwa Maadui wao kwa wao *(kwani walikuwa wakisaidiana katika maasi na sasa wanajuta)*, isipokuwa *(marafiki)* waliokuwa Wachamungu *(Waliokuwa na Taqwa).*"[60]

Ikiwa Urafiki ulikuwa kwa ajili ya Allaah, mtakutanishwa katika daraja ya juu, katika starehe za Milele na ikiwa Urafiki haukuwa kwa ajili ya Allaah, basi kuanzia sasa: Badilika! Badilika! Kabla rafiki (Sahibu) hajaunganishwa na rafiki mwenzake, kwa sababu Aakhirah mtu atakuwa pamoja na aliyekuwa akimpenda (mpenzi wake), kwa kushiriki na wengine katika kufanikisha matamanio yake. Akiwa ni katika wenye Taqwa, ndugu yake atamsaidia na akiwa ni katika waovu (waliolaaniwa) atamdhuru yeye.



[59] Al-Baqarah : 213
[60] Az-Zukhruf : 67

Katika yale unayoyategemea kutoka kwa jamaa na marafiki katika makazi haya mabaya (machungu), ya kuchukiza, yenye Uaminifu mdogo, maudhi (kero/karaha) mengi, yasiyo na usawa, hubadilika ukiwepo na hukulaumu. Dhuluma yao kwako, kukutenga kwao pindi hauna mali na yale ambayo nafsi zinayaficha yenye usaliti na maradhi. Ukiwa katika Matatizo wanakuacha peke yako, au ukifanya kosa (ukikosea) wanajitenga na wewe, ndugu kwenye raha (mafanikio) na maadui katika Shida. Urafiki wao unaambatana na Utajiri na mapenzi yao hukatwa na matatizo, mali yako ikiwa kidogo unaachwa (unatengwa) na hali ikibadilika (ikawa nzuri ukawa na mali) anakuwa ndugu yako! Ndugu yako! Ikiwa unashaka na sehemu ya kauli hii, itakudhihirikia kwa hakika wakati wa Mtihani mzito. Ukifurahia kuwa pamoja nao na ndugu katika ndugu bora kabisa nao ni wa mbali, au rafiki katika marafiki waaminifu, hivyo nini kitakufanya uamini kuwa wawaili hawa, kesho kama asemavyo Mkweli wa Mazungumzo (Allaah):

“Na Tutaondoa vifundo *(Majeraha ya chuki, kinyongo)* vilivyo katika vifua vyao *(na watakuwa)* ndugu *(wenye kupendana waliokaa)* juu ya viti vya kifalme, wameelekeana *(wanazungumza kwa furaha kubwa).*”[61]

Kwa hivyo usijizuilie mwenyewe na Jihād, EweUliye na kipenzi au ndugu!, yaweza kutokea kwamba mnatengana kabla (hata) ya kifo na hivyo ukapitwa na ujira mkubwa. Rafiki yako kipenzi ametengana nawe na umekosa kile cheo cha juu (daraja) peponi ulichokuwa unakitamani, unajuta lakini majuto hayakusaidii kwa yale yalokwishapita.



[61] Al-Hijr: 47

Katika hadithi: Jibrīl ('Alayhis-Salām) alimwambia mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam): " Ewe Muhammad! Hakika Allaah amesema (kukwambia): Ishi utakavyo kwani hakika Utakufa, Mpende yeyote umtakaye kwani hakika utatengana naye, na fanya utakalo kwani hakika utalipwa kwalo (kwa tendo hilo)."[62] Tazama maneno haya yamebeba maana kubwa iliyoje, kuhusu kukumbuka mauti, Kutengana na uwapendao na malipo ya 'amali (matendo), Je kuna onyo zaidi ya hili?! " Kwa hakika katika haya kuna Mazingatio kwa wale wenye Akili (wenye busara)."[63]

## LAKINI HADHI YANGU NA NASABA YANGU !

Ukisema: *"Nasaba yangu na cheo changu vinanizuilia mimi, na hadhi yangu ni kikwazo."* Kwa nijuavyo! Ni wangapi wamekufa na wameacha nasaba yako? Wapenzi wao, kabla haijakufikia wewe na ni wangapi yamewapotea mamlaka kutokana na tamaa (shauku) yake kabla yako wewe. Itakudhihirikia wewe kama ilivyowadhihirikia wao, katika hilo ni kana kwamba tayari imeshakuwa, kwani ikikupata hasara yake basi moyo wako unazama katika majonzi, unajaa huzuni, haitakusaidia nasaba wala cheo chako ulichonacho. Hautayapata yale unayoyatafuta, kwani siyo njia ya kuokoka. Hakika! Kwani yule wa mwisho kutoka motoni na kuingia Jannah pamoja na wale waloingia, kuna ufalme mkubwa kuliko ule wa Wafalme wa Dunia hii, na zaidi ya mara kumi.[64]



---

[62] Imesimuliwa na al-Bayhaqī katika Shu'ab al-Īmān.
[63] Āl-'Imrān : 13
[64] Rejea hadithi iliyosimuliwa na Muslim katika kitabu cha Īmān, mlango wa "Watu wa daraja ya chini kabisa katika Jannah."

Mpaka hapa, nini rai yako juu ya yule ambaye atakuwa pamoja na Watangulizi wa mwanzo, Mitume, Wakweli, Mashuhadā na Wema. Haifichiki kwako kwamba ni hadhi (cheo) gani kinahitaji uchovu na kuchoka, mwisho mbaya na marejeo maovu, na ambacho kinakusababishia maadui wengi na wenye husda na ambacho nafsi zao zinakuwa na chuki na ukhabithi (nia mbaya). Kutukanwa kwako pindi hadhi inapotoweka, majuto na huzuni yako juu ya yaliyokwisha pita kutokana na kukijali na kukitumikia kwa uangalifu, kuondoka kwa watumishi wako na kugeuka dhidi yako, yule ambaye alikuwa akikufariji kwa kuibusu miguu yako.

At-Tirmidhī na Ibn Hibbān wamesimulia hadithi: "Mwenye daraja ya chini kabisa katika watu wa Jannah, atakuwa na watumishi (wahudumu) alfu thamanini, wanawake 72, atajengewa kuba ya lulu, zumaridi (vito vya dhahabu vyenye rangi ya kijani) na Johari ambazo upana wake ni sawa na umbali kati ya Al-Jābiyah[65] na San'ā[66]"[67]

Sikiliza maneno ya Aliye Mkuu, Mwenye Kusamehe:

"Na Malaika wanawaingilia katika kila milango. 'Salaamun 'Alaykum!' Amani iwe juu yenu kwa yale mliyosubiri. Basi uzuri ulioje hatima njema ya makazi ya Aakhirah."[68]



[65] Moja ya Kijiji kilichoko huko Damaskas
[66] Mji mkuu wa Yemen
[67] Imesimuliwa na At-Tirmidhī: Gharīb
[68] Ar-Ra'd : 23 - 24

Wallaahi! Haya ndiyo maneno ambayo macho hutulia (hufurahika) kwayo na hivyo:

"Kwa mfano kama huu, basi watende wenye kutenda."[69]

## LAKINI NYUMBA YANGU NZURI!

Ukisema: "Ni vigumu mimi kuyaacha makazi (nyumba) yangu, kivuli (raha) chake, jengo lake, makazi yangu ya starehe, wafanyakazi wangu, makochi na starehe." Nijuacho mimi! Je nyumba hiyo si imetengenezwa kwa mawe, matope, udongo (wa mfinyanzi), mbao, chuma, matawi ya mnazi na fito za mwanzi? Isipofagiliwa inakuwa na vumbi au takataka nyingi, isipopambwa huwaje giza lake, Jengo lake lisipokarabatiwa vipi linavyochakaa mapema, hata kama ukilikarabati mwisho wake ni kuchakaa (kuharibika). Baada ya muda kidogo, litageuka vumbi, wakazi wake watalihama, wafanyabiashara wa katani wataihama, na alama yake kufutika, Kumbukumbu yake kutoweka, mabaki yake kufutika, na jina lake kusahaulika. Imesimuliwa: Wakati Allaah 'Azza wa Jall alipomteremsha Ādam ('Alayhis- Salām) duniani alisema: *"Jenga kwa Uharibifu na zidisha maangamio."*[70]



[69] As-Sāffāt : 61
[70] Imesimuliwa na; Al-Bayhaqī, Ahmad, An-Nasā'ī na Ibn Hibbān

Fanya Biashara Ewe uliedanganyika! Jumba lako na kuharibika kwake kwa haraka, kwa (kubadilisha na) Makazi ya Milele; ambayo majumba yake yamenyanyuliwa juu (mazuri), mwanga wake una nuru, mito yake yenyekutiririka, matawi (ya miti) yake ya matunda yamening'inia chini na uzuri wake wenye kuvutia mno. Ukiuliza kuhusu namna lilivyojengwa, ni kwa vito vya fedha na dhahabu, humo hakuna uchovu wala kuchoka, ukiuliza kuhusu ardhi (udongo) yake ni yenye harufu nzuri ya Misk[71], ukiuliza kuhusu mchanga wake ni wa Lulu na vito (almasi). Ukiuliza kuhusu mito yake, kuna mito ya Maziwa, mito ya Asali na Al-Kawthar[72]. Ukiuliza kuhusu majumba yake, kuna kasri la Lulu lililotupu, urefu wake ni maili 70 kwenda Juu, au (limejengwa) kutokana na zumaridi za kijani, zinazong'ara mno, au kutokana na Rubi nyekundu, majengo yake ni marefu. Kwani Muumini katika kila kona miongoni mwa kona (za nyumba) zake, kuna familia na wahudumu, hawaonani wao kwa wao kutokana na wingi wao. Ukiuliza kuhusu makochi (viti vyake), yamedariziwa kwa hariri, Je unafikiriaje kuhusu mwonekano wake wa nje?! Wamekuzwa kuwa miongoni mwa wale waliokwenye makochi (viti hivyo) kwa (umri wa) miaka arobaini (40) na hakuna kwao kulala wala kusinzia, kinyume chake wameegemea katika viti hivyo wanatazamana:

"Na watakabiliana baadhi yao kwa wengineo wakiulizana."[73]



[71] Rejea katika hadithi ndefu iliyosimuliwa na At-Tirmidhī
[72] Mto katika Jannah
[73] At-Tūr : 25

LAKINI CHAKULA CHANGU KIZURI!

Ukiangalia chakula chake, viungo vyake vimetengenezwa haviishi (vya kudumu), matunda yake hayategemei musimu na mgao wake hautakoma kwa muda wote wa kuwa humo (milele). Kinyume chake yatakuwa matunda yalowiva:
"Na matunda watakayopendelea. Na nyama za ndege katika watakazozitamani."[74]

Watapewa vinywaji: "…kinywaji safi na bora kabisa cha mvinyo kilichozibwa. Mwisho wake ni miski. Na katika hayo basi washindane wenye kushindana."[75]

Wakazi wake hawaendi haja, hawakojoi, hawatemi mate au kutoa kamasi. Chakula chao kitatoka kwa njia ya jasho katika ngozi zao kwa harufu ya misk, rangi ya lulu na kisha tumbo litarudi katika hali yake ya kawaida[76]. Ukiuliza kuhusu wahudumu wake, wao milele ni vijana (watoto):

"Na watawazungukia wavulana wa kudumishwa, utakapowaona, utawadhania ni lulu zilizotawanywa. Na utakapoona huko, utaona neema na milki adhimu. Juu yao wana nguo za hariri nyororo za kijani na za hariri nyororo za makhmel na watapambwa vikuku vya fedha; na Rabb wao Atawanywesha kinywaji cha kitwaharifu.



---

[74] Al-Wāqi'ah
[75] Al-Mutaffifīn : 25 – 26
[76] Rejea hadithi iliyosimuliwa na al-Bukhārī na Muslim

(Waatambiwa): 'Hakika haya ni jazaa yenu, kwani juhudi zenu zimethaminiwa.'"[77]

Kwa ufupi, yote niliyowatajia, ndiyo habari zilizotufikia, isipokuwa kwamba katika Jannah kuna ambayo Jicho halijawahi kuona, wala sikio halijapata kusikia wala hayajapita katika Moyo wa mtu[78]. Ukiuliza muda wa kukaa katika raha hizi, watakuwa humo Daima, milele, Wazima wako hai na hawatakufa. Watakuwa ni vijana, hawazeheki (hawabadiliki umri - hawakui), wenye afya, hawapati maradhi, wakifurahia, hawahuzuniki, wameridhizika, hawakasiriki (hawapati hasira) na kutokana na khofu ya mwisho wao au kufukuzwa kwao, watakuwa salama milele[79]. Katika mafikio ya amani:

"Wito wao humo ni: 'Subhaanak! Utakasifu ni Wako Ee Allaah.' Na maamkizi yao humo ni 'Salaamun!' Na wito wao wa mwisho ni 'AlhamduliLLaah, Himidi Anastahiki Allaah Rabb wa walimwengu.'"[80]



---

[77] Al-Insān : 19 – 22
[78] Rejea hadithi iliyosimuliwa na al-Bukhārī na Muslim
[79] Rejea hadithi iliyosimuliwa na Muslim
[80] Yūnus : 10

Kwa hiyo kwa akili yako linganisha ufalme huu mkubwa, wa thamani na makazi yako ya sasa hivi, ya muda mfupi, kiasi kidogo na (linganisha) ukiyaacha kwa kupata shahādah na kule utakapofikia. Hakika makazi ulonayo ni ya udanganyifu:

"Na wala hakuna atakayekujulisha vilivyo kama (Allaah) Mwenye upeo wa khabari za dhahiri na za kufichika."[81]

## NATAKA NIIMARISHE (NIBORESHE) VITENDO VYANGU KWANZA!

Ukisema kwamba "Nachelea ili niimarishe (niboreshe) kwanza 'amali zangu", kwa hakika hili ni zao la kudanganyika na kuwa na matarajio ya mbali. Wallaahi! Kuchelewa maisha yaliyokwisha kadiriwa haijawahi kutokea:

"Enyi watu! Hakika ahadi ya Allaah ni haki; basi usikughurini uhai wa dunia, na wala (shaytwaan) mwenye kughuri asikughurini kuhusu Allaah. Hakika shaytwaan kwenu ni adui, basi mfanyeni kuwa ni adui. Hakika anaita kikosi chake ili wawe miongoni mwa watu wa moto uliowashwa vikali mno."[82]



[81] Fātir : 14
[82] Fātir : 5 - 6

Wallaahi! Hiki si chochote ila ni ghiliba (mtego - vishawishi) za Shaytān alielaaniwa, si katika niyyah za marafiki wa Allaah, au waja wema; Je, maswahabah wa Mtume (SwallaLlāhu 'Alayhi wa Sallam) na wale wema waliowafuata hawastahiki zaidi niyyah hii kuliko wewe kama kweli wewe ni mkweli? Kama wangebaki wakichelea umri wao, wasingekuwa na khofu kubwa ya Allaah na wasingepigana na Mushrikūn na Makuffār, wala kuvamia nchi na miji, je hamsikii kwa masikio yenu? Enyi wenye kujaribiwa! Kwa maneno ya Allaah Ta'ālā:

"Tokeni mwende (vitani) mkiwa wepesi na (mkiwa) wazito, na fanyeni jihaad kwa mali zenu na nafsi zenu katika njia ya Allaah. Hivyo ni kheri kwenu mkiwa mnajua."[83]

Je hamzingatii? Kama kweli mna akili na ufahamu na mnatafakari maneno ya Allaah Ta'ālā:

"…Allaah Amewafadhilisha kwa cheo Mujaahidiyn kwa mali zao na nafsi zao kuliko waliokaaa nyuma."[84]

Katika hadithi: "Hakika mtu kusimama katika uwanja wa vita katika njia ya Allaah ni bora kuliko kufanya 'Ibaadah nyumbani kwake kwa miaka sabiini (70)"[85]. –



[83] At-Tawbah : 41
[84] An-Nisā : 95
[85] Rejea hadithi iliyosimuliwa na at-Tirmidhī; hadithi hasan na sanad yake ni sahīh, imehakikiwa na al-Bayhaqī, Al-Hākim amesema: Hadithi sahīh kwa sharti ya Muslim, na adh-Dhahabī amekubaliana nayo.

Enyi wenyekudanganyika! Hakika usingizi wa Mujāhid ni bora kuliko swalah ya Tahajjud na swalah ya yule aliyebaki nyuma (ambaye hayuko Jihād), yanafuata maelezo ya ziada[86] ya hili na kwa Allaah ndiyo kuna Msaada.

Jaalia kwamba wewe ni mkweli katika madai yako, Je, 'amali zako haziko njia-panda baina ya kutokukubaliwa na kutakabaliwa? Je mbele yako hayako yale yenye Kuogofya (kutisha) na yenye kukatisha tamaa? Je, haukaribii siku yenye kutisha ya Mkusanyiko? Wallaahi! Haufahamu ikiwa 'amali zako zitakuokoa ukifanya Juhudi au zitakuangamiza!

"…Na Anayajua yale mnayoyaficha na yale mnayoyadhihirisha."[87]

"Na kama mtakufa au mtauliwa; bila shaka kwa Allaah mtakusanywa."[88]



---

[86] Rejea katika hadithi iliyosimuliwa na; Ibn Abī Shaybāh katika "Musannaf" na Ibn Al-Mubārak.
[87] An-Naml : 25
[88] Āl-'Imrān : 158

## LAKINI MKE WANGU MZURI!

Ukisema: *"Moyo wangu hauridhiki (hautulii) kuondoka kwa mke wangu mzuri, kipenzi changu akiwa karibu yangu, na ni furaha yangu kutokana na pendo lake."* Chukuliwa kwamba mkeo anavutia (Mzuri) kuliko wanawake wote, na ni mtu mzuri kuliko watu wa zama zake, Je mwanzo wake siyo tone lenye kuchukiza (lenye kudharauliwa)? Mwisho wake ni maiti ilooza (tena inukayo)? Na baina ya hali hizi mbili ni bikira. Hedhi yake inakuzuia usimwingilie takribani nusu ya maisha yake, Uasi wake ni zaidi ya utiifu wake kwako, asipojipaka *kohl* anakuwa na macho mekundu, asipojipamba anakwaruza (anakuwa mbaya) na asipochana nywele zake zinakuwa chafu (zimetimka). Asipojipaka mafuta mng'ao wake unatoweka, asipojipaka manukato (perfume) harufu yake inakuwa mbaya, asipooga ananuka harufu mbaya, mapungufu mengi na rahisi kukuchukiza. Kadiri anavyozidi kuwa mkubwa anakuvunja moyo (unamchoka), akizeheka anakuwa dhaifu (anadhoofu), unamhangaikia na kujitahidi kwa ajili yake lakini hukanusha (hakushukuru - hukubeza) pindi akiwa na hasira. Kwani Mtume (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) amesema: "Lau utamfanyia kheri maisha yake yote, kisha ukamkosea mara moja, atasema: 'sijawahi kupata kheri yoyote kutoka kwako.' "[89]

Unatamani kutoka kwake sehemu yake chafu (mbovu - mbaya), unaogopa asikuache, unaogopa ukali wake, mapenzi yako kwake yanakusababishia kuchoka na machofu (tabu), maumivu na mateso (dhiki). –



[89] Imesimuliwa na Al-Bukhārī

Anakupelekea (anakuingiza) katika mambo ya maangamio na unaridhika kutimiza matamanio yake angalau kidogo hata kama wewe utaingia au utakaribia maangamio hayo. Anakupenda kwa ajili ya kupata mahitaji yake kutoka kwako, ukishindwa kumtimizia anakutelekeza, anakuacha na kumtafuta mwingine. Anakuchoka na anadhihirisha uadui na wewe, kama asemavyo kwa ulimi wa hali yake (jinsi anavyoonekana) hata kama hawezi kusema kwa maneno yake: “Nijali na nihudumie, au niache na unipe talaka!” Kwa Ufupi haiwezekani kufurahi naye isipokuwa kwa kinyongo (masononeko), mahusiano naye hayataisha isipokuwa kwa presha na matatizo.

Wallaahi! Ni ajabu! Kwa nini mapenzi yake yakuzuilie kukutana na yule (al-Hūr) aliyeumbwa kwa nuru? Wako juu ya vivuli vya majumba pamoja na vijana na ma-Hūr, katika maskani ya raha na furaha, WaLlaahi! Damu ya shahīd haikauki mpaka akutane naye (al- Hūr). Macho yake yanafurahika kuona nuru (mng’ao) yake, mwenye macho makubwa, mrembo, mzuri sana, bikira, yuko kama vile Rubi (kito chekundu), hakuna mwanadamu wala Jinn alishawahi kufanya naye Jimai kabla yako, maneno yake laini, umbo lake zuri, nywele zake zina rangi moja, ana nguvu nyingi, anapepesa kope zake, macho yake yanang’aa na yenye furaha, yenye kutamanisha, kuangalia kwake kunawekwa weusi na kohl, maringo yake mazuri, anasauti nzuri, mwenye

umbo zuri mno, tabia zake nzuri mno, anang'aa alivyopambika, ni katika vitu vizuri kabisa vya halali, amejaa upendo, hachoshi, ameumbwa kukutazama wewe tu, hivyo hamtazami yeyote isipokuwa wewe. Anapenda kila kitu unachokitamani, ukionekana ukucha wake, nuru ya mwezi ulokamili ingezimwa na bangili zake zingedhihirishwa wakati wa usiku, kusingekuwa na giza duniani. Kifundo chake cha mkono kingedhihirishwa, watu wote wangevutiwa mno na angetazama baina ya ardhi na anga, kungejaa harufu yake nzuri. Akitema mate ziwani, maji yangegeuka kuwa majitamu, kila mara ukimtazama anavutia machoni pako kwa fahari na kila mara unapokaa naye, uzuri wake unaongezeka. Je inafaa kwa mtu aliyetimamu asikie habari zake hizi na kisha asitake kukutana naye? Kivipi? Na yeye katika Jannah atapata ma-Hūr wenye macho makubwa kama yeye na zaidi yake!

Fahamu kwamba kutengana na mke ni lazima, ni kama vile tayari imekwisha tokea na katika Jannah mtakutanishwa naye In-ShaaAllaah. Ni pazuri palioje mahala hapo pa kukutania! Na nini kilicho baki baina yako na yeye kufika hapo akiwa ni mwema, isipokuwa ni muda ambao mtatengana naye - nacho ni Kifo. Utamkuta huko Aakhirah mzuri zaidi ya hūr kwa sababu ambayo hakuna aijuaye isipokuwa Rabb wa Walimwengu. Vile ulivyovichukia kwake haviko, yale yaliyokuwa mabaya kwake (madhaifu yake) yamekwisha, tabia zake zimekamilika, umbo lake limeboreshwa,

lenye mvuto zaidi, mwenye macho makubwa (mapana), mwana- mke  mzuri mwenye kung'aa, bikira, ametwaharika na hedhi na kutoka damu, ameondolewa uchafu wake wote na kibiongo chake kimenyooshwa, furaha yake imeongezewa, mng'ao wake umeongezewa, nguvu zake zimeongezeka na ni bora zaidi ya hūr kama vile ubora wao kwake katika dunia hii. Hivyo jitenge naye sasa kwa ajili ya Allaah, atakupa badala njema kwa ajili yako na akiwa ni mtu wa Jannah basi utakuwa naye.

## UKWELI KWAMBA DUNIA HII HAINA THAMANI

Hivyo enyi watu msighurike! na maskani ya milele, kutokana na  ghururi ya mali za dunia hii, kwani Wallaahi! Siyo makazi ya kuishi (kudumu), wala mahala pa kufaa wala si pazuri (hapafai). Maskani ambayo yakikufurahisha keo ukacheka, kesho yatakuliza, yakikufurahisha basi furaha yake itakwisha, ukikusanya anasa (starehe) zote, basi laana ya Allaah itakushukia haraka. (Dunia) ikikutajirisha  hukufanya maskini, ikikuunganisha itakutenganisha, ikikuleta pamoja hukusambaratisha, ikipungua hukubana, ikikustawisha hukudhiki, ikiongezeka hukoma (huisha), ikijengeka huharibika, ikizaa huondoka, ikiwa juu (hadhi yake) huanguka na ikiwa ya amani (baadaye) hugeuka (ukandamizaji) manyanyaso. Neema yake ikiwa kubwa, husababisha msongo wa mawazo kutokana na matokeo yake mabaya, Ikikutumainisha kwa ujamaa wake, utengano hufuatia; -

Ukaribu wake uko mbali, Rafiki yake huhuzunishwa, kinywaji chake mazigazi na tamu yake ni adhabu. Maskani ya khofu, huzuni, mateso (dhiki), wasiwasi, ya kupita, ya kutengana, ufedhuli (unyonge), faraka (utengano), maradhi, ya kuchosha, tabu na machofu. Kingi chake ni kidogo, mbora wake hubezwa, tajiri ndiye masikini, mtukufu wake ndiye boi (mtumishi), madhaifu mengi, imejaa majuto, utulivu kidogo, haina ukamilifi (haina utimilifu), hakuna uaminifu katika makubaliano (mkataba) na ahadi zake hazitimii.

Mwenye kuipenda amedhalilika, mwenye kuitamani ni kichaa (mwenda wazimu) na mwenye kuitegemea (mwenye kuikumbatia) amefedheheka. Imejaa mapungufu, imeficha hatari zake, ni ya udanganyifu kwa ghururi zake, inahadaa kwa hongo yake, imetega matundu yake na kuweka wavu wake. Imehalalisha uongo wake na imedhihirisha upanga wake. Tabia zake za kudumu, imeficha ubaya wake na inaita: “Nikumbatieni! Nikumbatieni! Enyi watu!” Mwenye kuikumbatia hudondoka katika mtego wake, inadhihirika kwake (ubaya) hatari yake, huzidi adhabu yake na huanguka katika utumwa wake (dunia humteka) kwa sababu ya kutojua uovu wake. Anateswa na mtego wake, kiasi kwamba hazinduki na mambo yake, mpaka anapong’ata vidole vyake kwa kujuta, akalia machozi ya damu badala ya machozi, humdanganya katika aliyoyatamani mpaka anapokutana na mwisho mbaya. Anajitahidi kukwepa lakini kujiengua hawezi.

56

---

Kwa hiyo Jitambue! Kabla ya kuangamia, jitenge na utumwa wake kabla haijawa vigumu kuiacha. Jiandae kuelekea katika mafanikio na furaha, huenda Allaah kwa Rahmah zake atakupa Shahādah, kwa hiyo usighurike kutokana na zawadi hii, sababu miongoni mwa sababu. Mwenye imani (yakini) ya kweli ni yule ambaye anaonyesha azma (maamuzi) nzuri na mwenye fikra nzuri ni yule mwenye kushiriki Jihād. Yule aliye mzembe na hupotoshwa na matumaini, atasaga meno yake kwa yale aliyokosea na yalishapita, atakapowaona ma-Shuhadā katika maskani ya juu kabisa katika Jannah:

"Na Allaah Anasema ya haki Naye Anaongoza njia (ya haki)."[90]

"Hasbuna-Allaah! Allaah Anatutosheleza, Mzuri Alioje Mdhamini Anayetegemewa kwa yote."[91]

15. Abū Hurayrah amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: Shahīd hahisi chochote katika maumivu yake wakati wa kifo isipokuwa kama mmoja wenu anavyohisi anapong'atwa na mdudu."[92]



[90] Al-Ahzāb : 04
[91] Āl-'Imrān : 173
[92] At-Tirmidhī, An-Nasā'ī, Ibn Mājah, Ahmad (al-Albānī amesema ni Hasan)

16. Mjumbe wa Allaah amesema: “Kutembea Asubuhi au jioni moja katika njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo, na nafasi ya mjeledi au mguu wako katika Jannah ni bora kuliko Dunia na vilivyomo, na ikiwa mwanamke wa Jannah (Hūr) akijidhihirisha kwa watu wa Dunia hii, atajaza nuru baina yao, na harufu yake, na shungi (kitambaa) lake la kichwani ni bora kuliko Dunia na vilivyomo.”[93]

## UBORA WA JIHĀD NA MUJĀHIDĪN

### UBORA WA JIHĀD

Allaah Anasema:

“Hawawi sawa kati ya Waumini wanaokaa (nyumbani) wasiokuwa na dharura na kati ya Mujaahidiyn katika njia ya Allaah kwa mali zao na nafsi zao. Allaah Amewafadhilisha kwa cheo Mujaahidiyn kwa mali zao na nafsi zao kuliko waliokaaa nyuma. Na wote Allaah Amewaahidi Al-Husnaa (Jannah). Na Allaah Amewafadhilisha Mujaahidiyn kwa ujira mkubwa mno kuliko wanaokaa (nyuma). Ni daraja za vyeo (vya juu) kutoka Kwake na maghfirah na rahmah. Na Allaah daima ni Mwingi wa kughufuria,Mwenyekurehemu.”[94] Basi wapigane katika njia ya Allaah wale wanaouza uhai (wao) wa dunia kwa Aakhirah. Na atakayepigana katika njia ya Allaah akauliwa au akashinda basi Tutampa ujira adhimu”[95]



[93] al-Bukhārī
[94] An-Nisā : 95 - 96
[95] An-Nisā : 74

“Wale walioamini na wakahajiri na wakafanya jihaad katika njia ya Allaah kwa mali zao na nafsi zao; wana daraja kuu kwa Allaah. Na hao ndio waliofuzu. Rabb wao Anawabashiria kwa rahmah kutoka Kwake na radhi (Zake) na Jannaat, watapata humo neema (za kila aina) zenye kudumu. Ni wenye kudumu humo abadi. Hakika Allaah Kwake kuna ujira adhimu.”[96]

“Hakika Allaah amenunua kwa waumini nafsi zao na mali zao (Watoe Nafsi zao na Mali zao katika Kupigania Dini) Ili na YEYE awape Jannah. Wanapigana katika Njia ya Allaah wanaua na wanauawa. Hii ndiyo Ahadi Aliyojilazimisha (Allaah) katika Injili na Tawrat na Qur-aan. Na ni nani atekelezaye Ahadi yake kuliko Allaah? Basi furahini kwa Biashara mliyofanya NAYE (Allaah). Na huko ndiko kufuzu Kukubwa.”[97]

“Enyi mlio Amini! Mkiinusuru Dini ya Allaah, NAYE Atakunusuruni, na Ataithubutisha Miguu yenu.”[98]

“Wenye kuamini kwelikweli ni wale waliomuamini Allaah na Mtume wake na wakawa hawana shaka na wakaipigania Dini ya Allaah kwa Mali zao na Nafsi zao. Hao ndio Ma-swaadiquwn (Wakweli).”[99]



[96] At-Tawbah : 20 -22
[97] At-Tawbah : 111
[98] Muhammad : 07
[99] Al-Hujurāt : 15

“Enyi mlioamini! Je, Nikujulisheni Biashara itakayokuokoeni na Adhabu Iumizayo? [Nayo ni] Muaminini Allaah na Mtume wake, na piganieni Dini ya Allaah kwa Mali zenu na Nafsi zenu, haya ni bora kwenu, ikiwa mnajua. (Mkifanya haya) Atakusameheni madhambi yenu na atakuingizeni katika Bustani za Milele; Huku ndiko kufuzu kukubwa. Na [mtapata] kingine mnachokipenda: Nayo ni Nusra itokayo kwa Allaah na Ushindi ulio Karibu, na wape habari njema waumini [waislam].”[100]

## JIHĀD NI ‘AMALI BORA KABISA BAADA YA SWALAH NA KUWAFANYIA WEMA WAZAZI

Mtume wa Allaah (SwallaaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) aliulizwa ni ‘Ibaadah gani iliyobora mbele ya Allaah? Akasema “Kuswali kwa Wakati” Nikasema “Kisha nini?” Akasema “Kuwafanyia kheri wazazi wako” Nikasema na “Kisha nini?” Akasema “Jihād katika njia ya Allaah”[101]

“Ibn ‘Umar alikuwa akiizingatia (akiiona) Jihād kuwa ni ‘amali bora kabisa kuliko zote baada ya Swalah”[102]



[100] As-Swaf : 10 – 13
[101] Al-Bukhārī
[102] Al-Bayhaqī

## JIHĀD NI ‘AMALI KUBWA [BORA] KABISA BAADA YA KUMWAMINI ALLAAH

17. Mtume wa Allaah aliulizwa “Ni ‘amali gani iliyo bora kuliko ‘Ibaada zote?” Akajibu “Kumwamini Allaah” Akaulizwa tena “Na Kisha ipi?” Akajibu “Jihād katika njia ya Allaah” Na kisha akaulizwa “Na kisha Ipi?” Akasema “Hajj yenye kutakabaliwa”[103]

18. Ma’iz amesimulia, mtume wa Allaah aliulizwa “Ni ‘Amali gani [iliyo] bora zaidi?” Akasema “Ni Kumwamini Allaah, na kisha Jihād, na kisha Hajj ambayo itakuwa bora kuliko ‘amali yoyote nyingine kama vile umbali wa machweo na mawio”[104,105]

19. Amesimulia Abū Dharr, nilimuuuliza Mjumbe wa Allaah kuhusu ‘Amali [zilizo] bora, akasema “ Ni Kumuamini Allaah na Jihād katika Njia yake (Allaah)”[106]

20. Abū Qatadah amesimulia kwamba Mtume wa Allaah alisimama na akawapa ukumbusho na akasema kuwa Jihād katika Njia ya Allaah na Kumwamini Allaah ni ‘Amali [zilizo] bora kabisa. Kisha mtu mmoja akasimama na akauliza “Ewe Mtume wa Allaah, Je, nikiuliwa katika njia ya Allaah nitasamehewa dhambi zangu zote?” Mtume wa Allaah akasema “ Ndiyo.”[107]



[103] Al-Bukhārī na Muslim
[104] Ahmad
[105] (maelezo ya mfasiri) [Hii ni ishara kwamba ubora wa ‘amali hizi siyo tu kwamba uko juu kuliko kitu chochote bali ni zaidi.]
[106] Al-Bukhārī na Muslim.
[107] Muslim.

21. Amesimulia Abū Hurayrah kwamba Mjumbe wa Allaah amesema “ ‘Amali (zilizo) bora kabisa mbele ya Allaah ni: Imani juu ya Allaah isiyo na shaka, Ghazw bila Ghalūl[108], na Hajj yenye kutakabaliwa”[109]

JIHĀD NI BORA KULIKO KUFANYA ‘IBAADA [KUSWALI] KATIKA NYUMBA YA ALLAAH NA KUIHUDUMIA NA KUWAHUDUMIA MA-HUJAJI

22. An-Nu’mān bin Bashīr amehadithia: Nilikuwa nimekaa kando ya mimbari ya Mjumbe wa Allaah wakati mtu mmoja aliposema ‘ Nisingejali kama nisingefanya chochote baada ya kuwa muislam isipokuwa kuwahudumia mahujaji.’ Mtu mwingine akasema ‘Nisingejali kama nisingefanya chochote baada ya kuwa muislam isipokuwa kuswali (kufanya ‘ibaadah) katika msikiti mtukufu (wa Makkah).’ Wa tatu akasema ‘Hapana, Jihād katika njia ya Allaah ni bora zaidi kuliko mliyoyasema.’

‘Umar aliwakemea na akawaambia wanyamaze kimya na wasinyanyue sauti zao mbele ya mimbari ya Mjumbe wa Allaah. Kisha akasema, hii ni Ijumaa na punde tu (Mjumbe wa Allaah) atakuja kutoa Khutbah. Wakati anaondoka (Mtume) nitamfuata nikamueleze kuhusu mjadala wenu.



[108] Ghalūl ni kuchukua ngawira kabla ya kugawanywa kwa wanajeshi
[109] Abū Khuzaymah na Ibn Hibbān.

Kisha Allaah akateremsha (Āyah): "Je, mmefanya kuwapa maji mahujaji na kuuhudumia Masjid al-Haraam ni sawa na yule mwenye Kumuamini Allaah na Siku ya mwisho na akafanya Jihād katika njia ya Allaah? Hawako sawa mbele ya Allaah. Na Allaah hawaongoi watu waovu (Madhalimu)."[110,111]

## DALILI KWAMBA JIHĀD NI 'AMALI BORA (KUBWA) KULIKO 'AMALI ZOTE

23. Amehadithia 'Amr bin Absah: Mtu mmoja alimuuliza Mtume wa Allaah Ni nini Uislam? Akasema "Uislam ni kuisalimisha Nafsi yako, na kwamba Waislam Wasalimike na Ulimi wako na Mikono yako." Akauliza (Yule Mtu) "Uislam Bora ni Upi?" Mjumbe wa Allaah akasema "Īmān" Akauliza ni nini Īmān? Mjumbe wa Allaah akajibu "Kumuamini Allaah, Malaika wake, Vitabu vyake, Mitume wake, na Kufufuliwa baada ya Kufa." Akauliza "Īmān bora ni ipi?" Mjumbe wa Allaah akajibu "Ni Hijrah" Akauliza Hijrah ni nini? Mjumbe wa Allaah akasema " Kuacha Madhambi (Maasi)" Akauliza "Hijrah bora ni ipi?" Mjumbe wa Allaah akasema "Jihād" Akauliza Jihād bora ni ipi? Mjumbe wa Allaah akajibu "Ni ile ambayo farasi atakapigwa na damu yake (Mujāhid) ikamwagwa"[112]



[110] Muslim.

[111] (maelezo ya mfasiri) [Hivyo Āyah imetaja kwa uwazi ubora wa Jihād].

[112] Ahmad, At-Tabarānī na al-Bayhaqī.

Tazama, Allaah akurehemu, namna gani Mjumbe wa Allaah amefanya ubora wa bora ya ubora wa Uislam kuwa ni Jihād, na kisha akafanya bora ya Jihād ni Shahādah.

24. Mtume wa Allaah alimwambia mtu (fulani) " Silimu (Kuwa Muislam)" mtu yule akauliza "Ni nini Uislam." Akamjibu, na kisha akamueleza kuhusu Hijrah na Jihād. Kisha mtu yule akauliza ni nini Jihād? Mjumbe wa Allaah akasema (kumjibu) "Kupigana katika njia ya Allaah na usiogope kupigana na Adui na usifanye Ghalūl."[113]

25. Amehadithia 'Āishah kwamba alimwambia Mtume wa Allaah, "Sisi twaona kuwa Jihād katika njia ya Allaah ni 'amali kubwa (bora). (Hivyo) Kwa nini nasisi tusifanye Jihād?' Mjumbe wa Allaah akajibu "Jihād bora kwenu nyinyi ni Hajj Mabrūr (yenye kutakabaliwa)."[114]

26. Abū Hurayrah Amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah amesema " Jihād ya Wazee (Vikongwe), Wanyonge (Madhaifu), na Wanawake ni Hajj na 'Umrah." [115]



[113] Abū Ya'la na al-Bayhaqī.
[114] Al-Bukhārī.
[115] An-Nasā'ī na Al-Bayhaqī (muttafaqun 'Alayhi).

27. Al-Khatīb anasema katika *“The History of Baghdad”* (Historia ya Baghdad) na Ibn Asakir katika *“The History of Damascus”* kwamba Muhammad bin Fudhayl bin ‘Iyādh amesema: Nilimwona Ibn Mubārak katika ndoto (Njozi) zangu hivyo nikamuuliza “‘Amali yako ipi umeikuta ni bora zaidi.” Akajibu “’Amali ambayo nilijishughulisha nayo mwenyewe.” Nikamuuliza “Jihād na Ribāt?” Akajibu “Ndiyo” Nikamwambia “Hivyo Allaah amekulipa nini?” Akasema “Amenisamehe (madhambi yangu).”

28. Al-Fadhl bin Ziyād amesema nimemsikia Abū ‘Abdillāh (Imām Ahmad) pindi ilipotajwa Ghazw alianza kulia na kisha akasema: “Hakuna ‘Ibaadah iliyokuwa bora (kubwa) kuliko hiyo.”

29. Katika al-Mughnī imeandikwa kwamba Imām Ahmad amesema: “Hakuna lenye kulinganishwa na kukutana na Adui katika ujira. Na mtu kushiriki katika mapigano (yenyewe) ni ‘amali bora kabisa (kulinganisha na kazi ya kusaidia). Wenye Kuwapiga (Jihād) Maadui ndiyo wenye Kuulinda Uislam, hivyo ni jambo gani bora (kubwa) zaidi ya hili? Watu wanahisi nusra ilihali wanahisi khofu. Wametoa Nafsi zao kwa ajili ya Allaah.”

## JIHĀD NI ‘AMALI INAYOMPENDEZA ZAIDI ALLAAH

30. ‘Abdullāh bin Salām amesema tulikuwa kundi la Maswahaba wa Mtume wa Allaah na tukasema ikiwa tungejua ni ‘amali ipi iliyobora zaidi mbele ya Allaah.
Kisha Allaah akateremsha:

“Vinamtukuza Allaah vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini, NAYE (ALLAAH) ni Mwenye Nguvu, Mwenye Hikmah. Enyi Mlio Amini mbona (kwa nini) mnasema msiyoyatenda?. Ni Chukizo kubwa mbele ya Allaah kusema msiyoyatenda. Hakika Allaah anawapenda wale wanaopigana katika njia yake, safusafu, kama kwamba wao ni jengo (moja) lililokamatana bara bara.”[116]

## MUJĀHID NI MTU BORA KULIKO WATU WOTE

“…Allaah amewafadhilisha (katika cheo) Mujāhidīn kuliko Wakaao kwa Ujira Mkuu. (Watapata) Vyeo vikubwa vitokavyo kwake na Msamaha na Rahmah. Na Allaah ni Mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kurehemu.”[117]

31. Abū Sa’īd al-Khudrī amehadithia kuwa Mjumbe wa Allaah aliulizwa “Ni mtu gani aliye bora?” Akasema “Muumini anayefanya Jihād katika Njia ya Allaah kwa Nafsi yake na Mali yake.”[118]



[116] As-Swaf : 1 – 4 (At-Tirmidhī, al-Hākim, Ibn al-Mubārak)
[117] An-Nisā : 95 -96
[118] Al- Bukhārī na Muslim

## HAKUNA AWEZAYE KUFANYA ‘IBĀDA YOYOTE INAYOLINGANA NA JIHĀD

32. Abū Hurayrah amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah aliulizwa kuhusu ‘amali yenye ujira sawa na (ujira wa) Jihād. Akajibu “Hamtaweza (Kuifanya).” Wakamuuliza tena, na kisha mara ya tatu, na kila mara Mjumbe wa Allaah alikuwa akijibu “Hamwezi kuifanya.” Kisha akasema “Mfano wa Mujāhid ni kama mtu aliyefunga (Swawm) na kuswali bila kuchoka (Bila kuacha/Kupumzika) mpaka Mujāhid atakaporudi (kutoka Jihād)”[119]

33. Mtu mmoja alikuja kwa Mtume wa Allaah na akamuuliza kuhusu ‘amali ya kufanya inayolingana na Jihād. Mjumbe wa Allaah akasema “Sioni ‘amali yoyote!” Kisha akasema “Je, Pindi Mujāhid akitoka (kwenda Jihād), waweza kuingia Msikitini (mahali pako pa kuswalia) kwako na ukaswali na kufunga bila kuchoka (kupumzika) mpaka atakaporudi?” Yule mtu akjibu “Ni nani awezaye kufanya hivyo?”[120]

34. Abū Hurayrah amesema: “Farasi wa Mujāhid akiwa anachunga katika malisho, Mujāhid atalipwa ujira kwa hilo.”[121]



[119] Muslim.
[120] Al-Bukhārī.
[121] Al-Bukhārī.

Ikiwa wale wenye hamu kubwa, wale ambao watalipwa ujira wao mara dufu kwa sababu ya kusuhubiana kwao na Mtume wa Allaah, ikiwa wao hawaoni 'amali yoyote yenye kulingana na Jihād, vipi sisi tuwe katika amani (raha na kujiamini) na 'amali zetu ndogo. Vipi tuendelee kung'ang'ana na 'amali zingine kumbe ilihali hata hizo zingine huenda tumezifanya bila ikhlasw na zina Kasoro?

Ee Allaah tutoe sisi katika Usingizi huu na tupe Jihād katika njia yako kabla ya kuchelewa (Kufikia wakati wa majuto)! Wewe ni Tumaini letu kwa kila lililo jema *Wa laa hawla wa laa quwwata illā bi-Llaah.*

## DALILI (USHAHIDI) KWAMBA USINGIZI WA MUJĀHID NI BORA ZAIDI KULIKO SWALAH YA USIKU (TAHAJJUD) NA SWAWM YA WATU WENGINE

35. Safwān bin Sālim amesema Abū Hurayrah aliuliza "Je, mmoja wenu aweza kuswali mfululizo bila kupumzika na akafunga mfululizo bila kupumzika?" Wakasema "Ewe Abū Hurayrah, nani awezaye kufanya hivyo!" Akasema "Naapa kwa Jina la ambaye Nafsi yangu iko mikononi mwake: Usingizi wa Mujāhid ni Bora zaidi ya hilo!"[122]



[122] Ibn al-Mubārak

Ikiwa hii ndiyo daraja (Ubora) ya Usingizi wao, je, itakuwa vipi (daraja/ubora wa) Swalah zao. (‘Amali) Hii ndiyo wanatakiwa kushindania Washindanaji na (‘amali) hii ndiyo wengine wanatakiwa kulia wakiikosa.

### ALLAAH AMEANDAA DARAJA MIA MOJA PEPONI KWA AJILI YA MUJĀHIDĪN, BAINA YA KILA DARAJA MOJA NA NYINGINE NI UMBALI (MASAFA/MWENDO) WA MBINGU NA ARDHI:

“…Allaah amewafadhilisha (katika cheo) Mujāhidīn kuliko Wakaao kwa Ujira Mkuu. (Watapata) Vyeo vikubwa vitokavyo kwake na Msamaha na Rahmah. Na Allaah ni Mwingi wa Kusamehe, Mwingi wa Kurehemu.”[123]

36. Abū Hurayrah amesimulia: Mtume wa Allaah amesema “Kuna daraja mia moja peponi zimeandaliwa na Allaah maalum kwa ajili ya Mujāhidīn katika njia yake (Allaah). Baina ya kila daraja na nyingine ni sawa na umbali kati ya mbingu na ardhi. Hivyo, ukimwomba Allaah muombe akupe al-Firdaws. Iko katikati ya Jannah na ni pepo ya juu kabisa. Mito ya Jannah yatiririka kutoka humo na juu yake ni ‘Arsh ya Allaah”[124]



[123] An-Nisā : 95 – 96
[124] Al-Bukhārī.

## RAHBĀNIYYAH (ITIKAFU) NA SIYĀHAH[125] YA UMMAH HUU NI JIHĀD

"[Waumini hao ni wale] Wanaotubia, Wanaofanya 'Ibaadah, Wanaomhimidi (Wanaomshukuru Allaah), Wanaofunga, Wanaorukuu na Kusujudu, Wanao amrisha ya Kheri na Wanaokataza ya Munkar, na Wanaohifadhi Mipaka ya (iliyowekwa na) Allaah. Na wape bishara njema Waumini."[126]

37. Abū Sa'īd al-Khudrī amesimulia: Mtu mmoja alikuja kwa Mtume wa Allaah na akamwambia "Niusie!" Akasema "Muogope (Mche) Allaah kwani ni msingi (mlango) wa kheri zote, na fanya Jihād kwani ndiyo itikafu ya Ummah huu, na mkumbuke Allaah na soma Qur-aan kwani ndiyo nuru kwako katika dunia hii na dhikr yako huko mbinguni,na chunga ulimi wako isipokuwa katika yaliyo ya kheri, kwani (kwa kufanya hivyo) utamshinda Shaytān [127]"[128]



[125] *Siyāhah* ni kutembea katika ardhi. Katika Ummah zilizopita watu walikuwa wakitembea katika ardhi kwa ajili ya kumuabudu Rabb wao. Wengine walikuwa wakibaki katika majumba yao ya kitawa na hilo ndiyo Rahbāniyyah.

[126] At-Tawbah : 112

[127] Shaytān : Shetani

[128] At-Tabarānī, al-Khātib, Ahmad.

Abū 'Abdullaah al-Halīmī amesema:

Maana ya "Itikafu ya Ummah huu ni Jihād" ni kwamba Wakristo walikuwa wakifanya itikafu (shughuli za kiutawa/ wakijitenga) kwa kuishi maisha ya upweke/kujitenga na kuishi katika nyumba (Jumuiya) ya kitawa (Monasteri/Monastery). Daraja ya juu kabisa ya Sadaka ambayo walikuwa wakimpa Allaah ilikuwa ni kujiweka mbali kabisa na (Matamanio) Vishawishi vya Dunia hii. Walidai kuwa wanajitenga na kila mtu ili kutomdhuru mtu yeyote. Lakini hakuna Shari kubwa kama kuwaacha waovu wafanye uovu wao. Hivyo wenye kuzuia uovu na shari (madhara) wa kweli ni Mujāhidīn ambao ndiyo wenye kukomesha (kuundoa) uovu huo.

38. Amesimulia Abū Umāmah: Mjumbe wa Allaah amesema "Siyāhah ya Ummah huu ni Jihād."[129]

*Siyāhah* ni kutembea katika ardhi kuondoa uovu (munkar) na kutafakari juu ya Uumbaji wa Allaah. Kwa kuwa Jihād inahusisha yote hayo, inakuwa ni Siyāhah kwa sababu Mujāhid anamkimbilia Muumba *(al-Khāliq)*.



[129] Abū Dāwūd, al-Hākim, as-Sunan al-Kubrā.

## KILELE CHA UISLAM NI JIHĀD

39. Mu'ādh bin Jabal amehadithia: Tulikuwa na Mjumbe wa Allaah tukirudi kutoka Tabūk. Akaniambia "Ukitaka nitakujulisha kichwa cha jambo (Dini), Nguzo zake na Kilele chake." Nikasema ndiyo Ewe Mjumbe wa Allaah. Akasema "Kichwa cha jambo ni Uislam, nguzo yake ni Swalah, na kilele chake ni Jihād."[130]

## MUJĀHID AMEHAKIKISHIWA JANNAH NA ALLAAH

40. Abū Hurayrah Amesimulia: Mtume wa Allaah amesema: "Allaah amemuahidi Mujāhid anayetoka nyumbani kwake akiwa hana niyyah nyingine isipokuwa Kupigana katika njia ya Allaah na kuamini maneno ya Allaah, (Allaah amemuahidi yeye) aidha amuingize jannah au amrejeshe nyumbani kwake akiwa na ujira au Ghanīmah."[131]

41. Ameseimulia Abū Hurayrah: Mjumbe wa Allaah amesema "Kuna watu watatu ambao kwa hakika Allaah atawasaidia: Mujāhid katika njia ya Allaah, (Mja) Mtumwa ambaye ameanzisha *mukatabah,* mtu anayetaka kuoa (au kuolewa akiwa bikira) ili Kujihifadhi (kutozini)."[132]



---

[130] Al-Hākim, Ahmad, at-Tirmidhī, Ibn Mājah.
[131] Bukhārī na Muslim.
[132] 'Abdur-Razāq, at-Tirmidhī, Al-Hākim.

## ALLAAH HATAWATELEKEZA MUJĀHIDĪN BALI ATAWASAIDIA NA ATAWAJIBU DU'Ā ZAO

42. Jābir bin 'Abdillāh amesimulia: Tulitolewa Jeshi na Mtume wa Allaah kwenda kuuvamia Msafara wa ma-Quraysh, na alimchagua Abū 'Ubaydah kuwa Amīr. Mtume wa Allaah hakupata cha Kutupatia ila mfuko wa ngozi wenye tende na hamna kingine. Kisha Abū 'Ubaydah alikuwa akitupatia tende moja moja kila mtu. Msimulizi aliulizwa: "Tende iliwasaidia nini?" Akasema (msimulizi) Tulikuwa tukila na kunfyonza kokwa yake! Kisha tunakunywa maji, hicho ndicho chakula pekee ambacho tulipata kwa siku nzima. Kisha tulikuwa tukikusanya majani ya miti na kuyaloweka katika maji na kuyala. Kisha tukaelekea upande wa pwani. Tuliona kitu kama tuta la mchanga na kwa mshangao kumbe alikuwa ni Nyangumi. Mwanzo Abū 'Ubaydah akafikiri kuwa nyangumi huyo amekufa (hivyo hawezi kuliwa). Kisha akasema: Lakini sisi ni wajumbe wa Mjumbe wa Allaah na hili ni hitaji la muhimu hivyo kuleni katika mnyama huyu. Tulibaki hapo kwa mwezi mzima tukimla mpaka tukanenepa na idadi yetu tulikuwa mia tatu! Tulikuwa tukikusanya mafuta kwenye ndoo kutoka katika macho yake na tukikata nyama vipande vikubwa kama fahali (maksai). Tulienea , watu 13 katika tundu la kishimo cha jicho lake, Abū 'Ubaydah na sisi. Kisha akachukua mfupa mmoja wa mbavu zake akaulaza ardhini kama Safina. Kisha tukapita naye humo chini yake tukiwa katika ngamia mrefu bila ngamia kuugusa mfupa huo. -

Kisha tukachukua nyama iliyokaushwa tukaenda nayo mpaka Madīnah. Tulipomhadithia Mtume wa Allaah habari hii, akasema "Hiyo ilikuwa Riziki aliyokuleteeni Allaah. Je, mna nyama yoyote mliyobakisha na mimi mnipe kidogo?" Tukampelekea (nyama hiyo) kiasi na akala."[133]

## FADHILA MBALIMBALI ZA MUJĀHIDĪN

"Hayo ni kwa kuwa hawapatwi na kiu wala taabu wala njaa katika njia ya Allaah, wala hawakanyagi njia iwachukizayo makafiri, wala hawamtii adui hasara yoyote isipokuwa huandikiwa thawabu kwa ajili ya hayo. Hakika Allaah haharibu ujira wa watendao mema. Wala hawatoi chochote kinachotolewa, kidogo wala kikubwa, wala hawalipiti bonde lolote (wakati wa kwenda vitani) ila wanaandikiwa, ili Allaah awalipe ujira mwema wa yale waliyokuwa wakiyatenda."[134]

143. Amehadithia Abū Bakr bin Mūsā: Nimemsikia baba yangu akisema kwamba Mjumbe wa Allaah amesema "Milango ya Jannah iko chini ya Panga." Masikini aliyekuwa amevaa nguo zilizo chakaa alisimama na akasema "Ewe Abū Mūsā, umeyasikia haya kutoka kwa mtume wa Allaah?" Baba yangu akajibu *Ndiyo*. Yule mtu akarudi kwa watu wake na aka-



[133] Muslim.
[134] At-Tawbah : 102 – 121

waambia: "Nawapa salamu zangu." Kisha akavunja ghala yake ya panga na akatoka kuwaendea maadui akiwapiga kwa panga lake mpaka alipouawa."[135]

Ibn Daqīq al-'Īd anasema: Kauli kuwa milango ya Jannah iko chini ya panga zenu yamaanisha kwamba jannah inapatikana kwa panga za Mujāhidīn na kutumia panga ni muhimu ili kupata Jannah na kuifungua milango yake.

43. Mtume wa Allaah amesema: "Atakaye pigana katika njia ya Allaah, muda wa kukamua ngamia atapewa Jannah."[136]

44. Abū Hurayrah amesimulia: Mtume wa Allaah amesema: Majaribu na Fitnah ziko mbele yao. Fitnah zilizo kama vipande vya usiku wa Giza. Atakayesalimika katika wao atakuwa ni yule mwenye kuishi juu ya vilele vya milima, akaliacha kundi la kondoo wake; au mtu ampandaye farasi wake na kubeba upanga wake."[137],[138]



---

[135] Muslim
[136] Ahmad, Abū Dāwūd, At-Tirmidhī, Ibn Mājah, Ibn Hibbān
[137] Al-Hākim
[138] Hii inaonesha kwamba katika wakati wa Majaribu na mtu anatakiwa ama ajitenge (akaishi peke yake) au bora zaidi aishi kama Mujāhid.

45. Saburah bin al-Fakah amesimulia: Nilimsikia Mtume wa Allaah akisema “Shaytān amemkalia mwana wa Ādam katika njia yake katika Uislam na akamwambia: “Je,Utakuwa Muislam na uache millah na Dini ya Mababu zako?” Lakini mwana wa Ādam alimkataa na akawa Muislam na akasamehewa. Kisha Shaytān akamkalia katika njia yake ya Hijrah na akamwambia: “Je, Utahājir na uache nyumba yako na ardhi yako?” Akamkataa na Akahājir. Kisha akamkalia katika njia ya Jihād na akamwambia “Je, unaenda kupigana ili hali ni kujiangamiza mwenyewe na mali yako? Utaenda kuua na utauawa kisha mke wako atachukuliwa na mali yako itagawanywa. Mwana wa Ādam akamkatalia na akaenda Jihād.” Kisha Mtume wa Allaah akasema: “Yeyote atakayefanya hivyo, ni wajib juu ya Allaah kumuingiza yeye katika Jannah, au akifa akiwa katika mnyama wake huku akipigana ataingia Jannah.”[139]

46. Khālid bin al-Walīd amesema: “Ningeoa mwanamke mzuri ninaye mpenda, au ningepewa habari njema ya kupata mtoto wa kiume, hainipendezi mimi kama inavyonipendeza kuwa katika usiku wenye baridi kali yenye barafu, katika jeshi nikisubiri kukutana na adui kesho yake. Nawanasihini kwenda Jihād.”[140] Haya yalikuwa ni maneno ya Khālid kabla ya kifo chake.



[139] Ahmad (muttafaqun ‘Alayhi).
[140] Ibn al-Mubārakah.

47. Pia amesema: “Nilishindwa kabisa kusoma Qur-ān kwa sababu ya Kujishughulisha sana na Jihād.”[141]

## DALILI YA UBORA WA JIHĀD JUU YA HAJJ

48. Ibn ‘Umar amesema “Kupigana Jihād mara moja ni bora zaidi kuliko Hajj 50.”[142] Usimulizi huu kwa Ibn ‘Umar ni Swahiyh.

49. Dhirar bin ‘Amr amesema: “Nimetumia muda mrefu sana katika Jihād na moyo wangu ulikuwa na Shauku (Hamu) sana ya (kufanya) Hajj.Nikafanya maandalizi ya kwenda na kisha nikaenda kuwasalimu ndugu zangu.Nilimtembelea Is-hāq bin Abū Farwah ili kumuaga. Akaniuliza “Unaenda wapi?” Nikamwambia “Naenda Hajj” Akasema “Rai yako kuhusu Jihād imebadilika au ni nini?” Nikamwambia “Hapana! Ni kwa sababu tu nimekuwa hapa katika Jihād kwa muda mrefu na nilikuwa natamani (kwenda) Hajj na kuitembelea Nyumba ya Allaah.”

    Akaniambia: “Dhirar! Hutakiwa kufanya upendacho, lakini unatakiwa kufanya akipendacho Allaah. Ewe Dhirar, haujui kwamba Mtume wa Allaah alifanya Hajj mara moja tu, lakini alitumia maisha yake akipigana katika Jihād mpaka alipokutana na Allaah. Ewe Dhirar! Kama ukifanya Hajj -



[141] Ibn Asakir, Abū Ya’lā.
[142] Ibn al-Mubārakah, Ibn Abī Shaybah.

unalipwa (kulingana na) Hajj yako au ‘Umrah. Lakini ukipelekwa Jihād au Mapigano na kulinda migongo ya Waislam, kisha ikiwa Nyumba hiyo itaendewa na Mahujaj 100,000 au idadi yoyote, utapata thawabu za Hajj ya kila mmoja wao na Hajj ya kila Hujaj muumini wa Kiume au wa kike mpaka siku ya Qiyaamah! Kwa sababu mwenye kuwalinda (kuwakinga) waumini ni kama mwenye kuwalinda wao tangu siku aliyoumbwa Ādam mpaka Siku ya Qiyaamah. Kadhalika unalipwa (thawabu) za kupigana na Makafiri kuanzia siku aliyoumbwa Ādam mpaka siku ya Qiyaamah kwa sababu mwenye kuwapiga (makafiri) leo ni kama aliyewapiga wao tangu siku aliyoumbwa Ādam hadi Siku ya Qiyaamah. Pia unalipwa kwa kila herufi iliyoteremshwa katika Tawrati, Injīl na Qur-ān kwa sababu unapigana kuilinda Nuru ya Allaah isizimwe.

Ewe Dhirar bin ‘Amr! Je, Hujui kwamba hakuna aliye karibu na cheo cha utume kama ma-‘ulamā na Mujāhidīn? Nikasema “Kwa nini hivyo?” Akasema: “Kwa sababu ma-‘Ulamā ndiyo wenye kutimiza/kutekeleza majukumu ya Mitume katika kuwaongoza wengine katika haqq na kuwafundisha wao haqq hiyo. Wakati Mujāhidīn ndiyo ambao wanapigania yale waliyoleta Mitume na wanapigania kuliweka juu neno la Allaah na kuliweka chini neno la Makuffar.” Dhirar akasema: “Nikaamua kuacha Hajj na kubaki Jihād mpaka nitakapokufa na kukutana na Allaah.”

Allaah Anasema:

"Basi pigana, [Ewe Muhammad], katika njia ya Allaah; Hukalifishwi ila Nafsi yako. Na wahimize (wasisitize) Waislam [waumini] (waungane nawe) Huwenda Allaah akazuwia mashambulizi ya wale waliokufuru. Na Allaah ndiye Mkali wa Kushambulia na Mkali wa Kuadhibu."[143]

Allaah Anasema:

"Ewe Nabii! Wahimize (wasisitize) Waumini kwenda vitani. Wakipatikana kwenu watu Ishirini wanaosubiri watawashinda (makafiri) mia mbili. Na kama wakiwa watu mia moja kwenu watawashinda Alfu moja ya waliokufuru kwa kuwa hao ni watu wasiofahamu."[144]

50. Tutahitimisha sura hii kwa hadithi maarufu ya Umm Ibrāhīm. Hadithi hii imetajwa na ma-'Ulamā kama vile Abū Ja'afar al-Luban. Anahadithia:

Imetajwa kwamba mmoja wa wanawake wema huko Basrah alikuwa ni Umm Ibrāhim al-Hāshimiyyah. Adui alivamia moja ya mji wa Waislam, hivyo watu walihimizwa kushiriki Jihād. Abdul-Wāhid bin Zayd al-Basr alitoa khutbah akihimiza Jihād na miongoni mwa hadhira (walio kuwepo) alikuwa ni Umm Ibrāhīm. Katika mambo aliyoyazungumzia ilikuwa ni -



[143] An-Nisā : 84
[144] Anfāl : 65

al-Hūr (Wanawake wa Jannah). Umm Ibrāhīm alisimama na kumwambia ‘Abdul-Wāhid: “Wamfahamu mwanangu Ibrāhīm na wafahamu kwamba Masharifu (Watu wema/waungwana) wa Basrah wanataka yeye aoe mmoja wa mabinti wao na bado sijamkubalia yeyote kati yao. Lakini nimempenda binti huyu uliyemuelezea na nitafurahi yeye aolewe na mwanangu. Tafadhali waweza kumuelezea tena (huyo al-Hūr namna alivyo)?”

Kisha ‘Abdul-Wāhid akatoa Shairi lenye kumuelezea al-Hūr. Umm Ibrāhīm akasema: Nataka Mwanangu amuoe al-Hūr huyu na nitakupa wewe Dinari 10,000 kama mahari yake na umchukue mwanagu uwe pamoja naye katika Jeshi hili. Aweza Kufa akiwa Shahīd na akanishufaiya (akaniombea) mimi siku ya Qiyaamah.” ‘Abdul-Wāhid akasema: “Ukifanya hivyo, huko kutakuwa ni Kufuzu kukubwa kwako Wewe na Mwanao.” Kisha akamwita Mwanae aliyekuwa miongoni mwa waliohudhuria. Akasimama na akasema: “ Naam mama yangu!” Umm Ibrāhīm akasema: “Umeridhika kumuoa mwanamke huyu (al-Hūr) kwa Sharti la kuitoa nafsi yako kwa ajili ya Allaah?” (Yule mwanae) Akasema “Ndiyo! Nimeridhika kabisa!” Umm Ibrāhīm akasema: “Ee Allaah wewe ndiye Shahidi yangu kwamba nimemuozesha Mwanangu kwa binti huyu wa Jannah (al-Hūr) kwa Sharti kwamba aitumie nafsi yake Kwa ajili YAKO (katika njia yako). Kisha Umm Ibrāhīm akaenda (kwake) na akaja na Dinar 10,000 na akampatia ‘Abdul-Wāhid na akamwambia: “Hii ni mahari yake (al-Hūr). Chukua na itumie katika kuwasaidia Mujāhidīn.” Kisha akamnunulia mwanae farasi mzuri na akampatia mahitaji -

ya kivita. Pindi Jeshi lilipoanza safari yake Ibrāhīm alionekana akiwa na ma-Qāri (wasomaji wa Qur-ān) wamemzunguka huku wakisoma: “Hakika Allaah Amenunua kwa Waumini Nafsi zao na Mali zao ili YEYE [Allaah] awape Jannah.”

Wakati Umm Ibrāhīm alipokuwa akimsalimia Mwanae, akamwambia: “Kuwa makini na usiruhusu kasoro (dosari) yako yoyote ionekane na Allaah.” Kisha akamkumbatia na kumbusu na akasema: “(Namwomba) Allaah asitukutanishe tena ila Siku ya Qiyaamah!”

‘Abdul-Wāhid anasema: “Tuliufikia mji wa maadui na watu wakaamriwa kupigana, Ibrāhīm alikuwa safu ya mbele na aliwaua maadui wengi lakini walimzidi na wakaamuua.Wakati tulipokuwa tunarudi niliwaambia wanajeshi wangu wasimwambie Umm Ibrāhīm kuwa mwanae ameuawa, mpaka nitakapomwambia mimi mwenyewe. Tulipoingia al-Basrah alikutana na mimi na akaniuliza: “Je, Allaah ameipokea zawadi yangu niweze kufurahia au imekataliwa nianze kulia?” Nikamwambia: “Allaah ameikubali (ameipokea) zawadi yako na mwanao amekufa Shahīd" Hapo akaporomoka Kusujudu kumshukuru Allaah na akasema: “Nakushukuru Allaah kwa kuipokea Zawadi yangu.” Siku iliyofuata alinijia nikiwa msikitini akaniambia “Furahi!” Nikamwambia “Unahabari gani Njema?” Akasema: “Jana nimemwona Mwanangu Ibrāhīm kwenye njozi (ndoto). Alikuwa kwenye Bustani Nzuri amevalia nguo za Kijani, amekaa juu ya kiti cha kifalme kilotengezwa kwa Lulu na ana taji juu ya kichwa chake. Akanambia: “Furahi mama yangu! Nimemuoa mke wangu!”

## FADHILA ZA KUKIMBILIA KATIKA JIHĀD

Allaah Anasema:
“Na walioko mbele (kabisa katika kheri), nao ndiyo walioko mbele. Hao ndiyo watakao karibishwa (kwa Allaah).”[145]

‘Uthmān bin Sawdah amesema tuliambiwa kwamba “walioko mbele” waliotajwa katika Āyah (hiyo hapo juu) ni walio wa mwanzo (walio mbele kabisa) kutoka kwenda Jihād na walio wa mwanzo kwenda katika Swalah.[146]

51. ‘Uthmān ni mmoja wa ma-Imām wa ma-Tābi’īn na ni mmoja wa wapiganaji wao. Aliulizwa: Mwaka huu utatoka kwenda kupigana (Jihād)? Akajibu “Ndiyo, Nisingependa kukosa Kupigana (Jihād) hata kama ningepata Dinari 100,000.”

52. Al-Hasan bin Abī al-Hasan amesema kwamba Mjumbe wa Allaah alituma kikosi (cha Jeshi) na miongoni mwao alikuwa Mu’ādh bin Jabal. Alichelewa kutoka pamoja na Jeshi hivyo, Mjumbe wa Allaah akamwona na akamuambia: “Naona kwamba jamaa (Rafiki) zako wamekutangulia mwezi mmoja (Jannah) peponi!” Mu’ādh akasema: Ewe Mjumbe wa Allaah Nilibaki nyuma ili nipate kuswali na wewe, na ili uweze kuniombea Du’ā niweze kuwazidi Ujira rafiki zangu!” Mjumbe wa Allaah akasema: “Hapana, wamekuzidi. Nenda na Ukajumuike nao.” Kisha akasema: Kusafiri asubuhi katika njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo, na kusafiri katika mwisho wa siku (Jioni) katika njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vyote vilvyomo.”[147]



[145] Al-Wāqi’ah 10 - 11
[146] Ibn Abī Shaybah (sahīh).
[147] As-Sunan.

53. Anas bin Malik amesimulia: "Mjumbe wa Allaah amesema: "Safari ya mapema asubuhi katika njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo, na safari wakati wa mwisho wa siku (Jioni) katika njia ya Allaah ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo."[148]

An-Nawawī (amesema): Hadithi hii haifungi ujira kutokana na mwanzo au mwisho wa siku. Lakini ni kuelezea tu kwamba kutumia muda mchache tu katika njia ya Allaah kuna Ujira mkubwa sana.[149]

54. Abū Hurayrah amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema, "Mwenye kutoka katika njia yake (Allaah) akiwa hana niyyah nyingine ila kupigana kwa ajili yake na kumwamini yeye (Allaah) na Mtume wake, Allaah amemuahidi aidha kumuingiza Jannah au kumrejesha nyumbani kwake akiwa na ujira au Ghanīmah. Kwa Jina la ambaye Nafsi ya Muhammad iko katika mkono wake, yeyote mwenye kujeruhiwa katika njia ya Allaah, litakuja Jeraha siku ya Qiyaamah kama lilivyokuwa hapa Duniani, rangi yake ni ya Damu na Harufu yake ni ya Misk. Kwa Jina la ambaye Nafsi ya Muhammad iko katika mkono wake, isingelikuwa kuwatilia uzito waislam, nisingaliacha kutoka katika njia ya Allaah na Jeshi lolote. –



[148] Al-Bukhārī.

[149] [Kumbuka kuwa kauli kama: "Kwa ajili ya Allaah", "Katika njia Ya Allaah" yote ni tafsiri za maneno: *'fī SabīliLlaah'* ya kiarabu, kama ilivyotajwa mwanzo wa kitabu, maana yake ni Jihād.]

Lakini nashindwa kupata mahitaji (ya Kivita) ya Waislam wanaobaki na hawana chochote na ni vigumu mimi kuwaacha wao. Kwa Jina la ambaye Nafsi ya Muhammad iko katika mkono wake, natamani ningepigana katika njia ya Allaah na kisha niuawe, kisha nipigane na kisha niuawe, kisha nipigane na kisha niuawe."[150]

55. 'Abdullāh bin Muhairīz amesimulia kwamba baba yake alitolewa pamoja na Jeshi la wakati wa Joto na akaugua sana. Akasema: "Ewe mwanangu nipeleke mimi katika ardhi ya Warumi." Nikambeba kumpeleka na alikuwa akiongea njia yote akisema "Mwanangu, harakisha." Nikamwambia "Lakini baba, unaumwa!" Akasema "Nataka kifo changu kinifike nikiwa katika ardhi ya Warumi." Nikaendelea kumbeba mpaka alipofia Hims.

Mwanae anasema: "Nilikuwa na wasiwasi nitampataje mtu yeyote wa kumswalia Swalah ya Jeneza katika ardhi ya Maadui. Kisha nikaona safu za wanaume ambao sijawahi kuwaona kabla, wakimswalia baba yangu!"[151], [152]



[150] Muslim.

[151] Ibn Asakir.

[152] Maelezo ya Mfasiri: [Huenda watu hao walikuwa Malaika walitumwa na Allaah kumswalia Mtu huyu mwema.]

56. Sa'ad bin 'Abdul-'Azīz amesema Abū Muslim al-Khawlanī alifia katika mji wa Warumi wakati wa Utawala wa Mu'āwiyah. Akamwambia Bishr bin Arta'ah (swahabah ambaye alikuwa Amīr wa Jeshi lao): " Niteue mimi niwe Amīr wa Waliofariki na nipe Bendera ya Vita na nifanyie kaburi langu liwe karibu zaidi na Maadui kuliko makaburi yote ya ma-Shuhadā. Nataka nifufuliwe siku ya Qiyaamah nikiwa nimebeba bendera ya Vita nikiongoza ma-Shuhadā."[153]

## FADHILA ZA KUPATA VUMBI KATIKA NJIA YA ALLAAH

57. Mjumbe wa Allaah amesema: "Yeyote ambaye miguu yake itachafuka katika njia ya Allaah, Allaah atamkinga na Moto."[154]

Abū Dardā amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Allaah hataweka pamoja katika mapafu ya Mja wake, Vumbi katika njia ya Allaah na Moshi wa Moto wa Jahannam. Na yeyote atakayechafuka miguu yake kakika njia ya Allaah, Allaah atamuweka mbali na Moto wa Jahannam umbali wa kusafiri na farasi mwenye kasi Miaka 1000, na yeyote mwenye kujeruhiwa katika njia ya Allaah atapata alama ya Shahādah. Jeraha litakuja siku ya Qiyaamah na rangi ya zafarani na harufu ya miski. Ni alama ambayo itajulikana na Viumbe wote, wa Mwanzo na wa Mwisho. Watasema: "Ana muhuri/alama ya ma-Shuhadā." Na yeyote atakayepigana katika njia ya Allaah kwa muda sawa na ule wa Kukamua ngamia atapata (ameahidiwa) Jannah."[155]



[153] Ibn Asakir.
[154] Bukhārī.

## FADHILA ZA KUSAFIRI BAHARINI KATIKA JIHĀD

58. Anas bin Malik amesimulia: Mjumbe wa Allaah alikuwa akimtembelea Umm Harām bint Malhān na alikuwa (huyu mwanamke) akimpa chakula (RasūluLlaah). Umm Harām alikuwa ni Mke wa Ubādah bin as-Sāmit. Siku moja (Mtume) alipomtembelea (mwanamke huyu), baada ya kumpa chakula (RasūluLlaah), (mwanamke huyu) alikaa chini kumchana nywele zake (RasūluLlaah). Mjumbe wa Allaah akalala usingizi. Kisha akaamka akiwa anacheka. Akamuuliza: "Nini kinachokufanya ucheke?" Akajibu "Nimeoneshwa baadhi ya watu (katika ummah) wangu waliokuwa wakitoka kwenda kupigana (Jihād) katika njia ya Allaah wakiwa wanasafiri baharini kama wafalme (wakiwa wamekaa) katika viti vyao." Nikasema Ewe Mjumbe wa Allaah, muombe Allaah nami niwe katika wao! Akamuombea mwanamke huyu na kisha akalala tena. Akaamka tena akiwa anacheka. Akamuuliza Nini kinachokufanya ucheke? Akajibu kwamba ameona kundi lingine na akalielezea kama alivyofanya mwanzo. Umm Harām akamwambia niombee kwa Allaah niwe katika wao. Mjumbe wa Allaah akamwambia: "Wewe uko katika kundi la mwanzo."

59. Umm Harām amemsikia Mtume wa Allaah akisema: "Watu wangu wa kwanza kusafiri baharini katika njia ya Allaah wamesamehewa." Umm Harām akasema "Ewe Mtume wa Allaah, na mimi niko miongoni mwao?" Akasema "Ndiyo, u-miongoni mwao." Kisha akasema "Watu wangu wa kwanza kuushambulia mji wa Kisrah (Kaisari) wamesamehewa." Akamuuliza "Je, nami ni katika hao?" Akajibu "Hapana."[156], [157]



---

[156] Al-Bukhārī.
[157] Hadithi hii inatoa ishara juu ya ubora maalum wa vita vya majini na kupigana na Warumi.

60. Ka’ab al-Ahbar amesema: “Pindi mtu anaponyanyua tu mguu wake kupanda meli anayaacha nyuma madhambi yake yote na anakuwa msafi kama siku aliyozaliwa. Na mwenye Kuugua maradhi ya baharini ni kama Majeruhi anayemwaga damu yake katika njia ya Allaah. Na mwenye kuwa na Subrah anapokuwa baharini ni kama Mfalme mwenye Taji juu ya kichwa chake.”[158]

61. Hayy al-Ma’afiri amesema walikuwa wamekaa na ‘Abdullāh bin ‘Amr chini ya mnara wa taa ya kuongozea meli wa Alexandria wakati meli za Jihād zilipokuwa zinarudi kutoka katika safari zao. ‘Abdullāh akasema: “Ewe Maslamah, niambie yako wapi madhambi ya watu hao?” Akasema: “Yananing’inia katika Shingo zao!” ‘Abdullāh akasema: “Hapana, Hayako. Kwa Jina la Allaah ambaye Nafsi yangu iko katika mikono yake, wameyaacha madhambi yao yote katika fukwe hizi, isipokuwa madeni yao tu.”

62. ‘Abdullāh bin ‘Amr amesema: “Allaah huwatabasamia Mujāhidīn wa Baharini mara nyingi. Huwatabasamia kwanza wanapo panda meli wakiacha familia zao na mali zao nyuma. Huwatab wasamia wakati meli inapoanza kuyumba baharini. Na huwatabasamia pindi wanapouona ufukwe (wa Bahari).”[159], [160]



[158] Sa’īd bin Mansūr katika sunan yake ikiwa na sanad nzuri mpaka kwa Ka’ab.

[159] Ibn Abī Shaybah (Mawqūf).

[160] Imetajwa katika hadithi kwamba ikiwa Allaah atamtabasamia mtu, mtu huyo hataadhibiwa katika Moto.

Miaka mingi baadaye Umm Harām alishiriki katika Jeshi lililosafiri baharini. Walipofika ufukweni alidondoka (alianguka) na akafariki.[161]

Mwandishi wa *al-Mughnī* (Ibn Qudāmah al-Maqdisī) na wengine katika madh-hab ya Imām Ahmad wanasema kwamba vita vya Majini (Baharini/Ziwani) Vina ujira mkubwa kuliko vile vya Nchi Kavu kwa sababu ni vigumu na ni vya hatari sana.

Kwa Rai yangu huenda hakuna tofauti ya rai katika hilo kutokana na hadithi zilizotangulia kutajwa zinazotaja Fadhila (Ujira) kubwa ya Jihādi ya Baharini. Pia yatakikana ifahamike kwamba mtu hatakiwi kusafiri baharini (kwa ajili ya Jihādi) wakati bahari imechafuka kiasi ambacho uwezekano wa kupona (Kuokoka) ni mdogo.

## FADHILA ZA (KUENDESHA) FARASI NA KUWAFUGA FARASI KWA AJILI YA JIHĀD

Allaah Anasema:

"Basi waandalieni (wawekeeni tayari) Nguvu (Silaha) mziwezao na Farasi waliofungwa (kufuga) tayari tayari (mipakani) ili kwazo muwaogopeshe Maadui wa Allaah na Maadui Zenu (mnaowajua) na pia (maadui zenu) wengineo wasiokuwa wao, msiowajua nyinyi (lakini) Allaah Anawajua. Na chochote mtakachokitoa katika njia ya Allaah (kama hii misaada ya vita vya Jihād) mtarudishiwa Kamili (sawasawa) wala hamtadhulumiwa."[162]



[161] Al-Bukhārī
[162] Al-Anfāl : 60

63. Amesimulia Abū Hurayrah: Mtume wa Allaah amesema: “Mwenye Kufuga Farasi kwa ajili ya Allaah, Akimwamini Allaah na Ahadi yake; chakula cha Farasi, maji, kinyesi na mkojo vitakuwa katika mizani ya matendo mema siku ya Qiyaamah.[163]

## FADHILA ZA KHOFU KATIKA NJIA YA ALLAAH

64. Amesema Salmān: “Kama Moyo wa Muumini utakuwa na khofu katika njia ya Allaah, Khofu hiyo itapukutisha madhambi yake kama mpukutiko wa shada la tende.”[164]

65. ‘Abdullāh bin ‘Amr bin al-‘Ās amesimulia: Mtume wa Allaah amesema: Kikosi chochote kinachopigana katika njia ya Allaah na kikashinda au kikarudi nyumbani Salama, kitapata 2/3 ya ujira wake. Wakati Jeshi linaloshindwa, likahisi khofu (ya Allaah) na kusononeka (likaumia), litapata ujira wake wote.[165]



[163] Al-Bukhārī.
[164] Ibn al-Mubārak, Ibn Abī Shaybah, At-Tabarānī (Mawqūf).
[165] Muslim.

## FADHILA ZA KUSIMAMA KWENYE SAFU KATIKA UWANJA WA VITA

Allaah Anasema:

"Hakika Allaah Anawapenda wale wanaopigana katika njia yake, safusafu (mkono mmoja) kama kwamba wao ni jengo moja lililokamatana barabara."[166]

68. Sahl bin Sa'ad amesimulia: Mtume wa Allaah amesema: "Allaah huifungua milango ya Mbingu katika Nyakati mbili, na ikitokea hivi, Kukataliwa Du'ā ni nadra sana: Wakati wa Adhana kwa ajili ya Swalah na wakati Majeshi yanapanga Safu zao."[167]

69. Ibn 'Umar amesema: "Kusimama katika Safu kuwakabili Maadui bila hata mimi kupiga upanga wangu, kurusha mkuki wangu, au kurusha mishale yangu, ni bora zaidi kwangu mimi kuliko Kumuabudu Allaah miaka Sitini (60) tena bila kutenda dhambi yoyote."[168]

70. Amesimulia 'Imrān bin Hasīn: Mtume wa Allaah amesema: "Kusimama katika Safu za Jeshi kwenye uwanja wa Vita ni bora mbele ya Allaah kuliko 'Ibādah ya miaka Sitini (60)."[169]



[166] As-Saff : 04.
[167] Abū Dawūd.
[168] Al-Jāmi'.
[169] Al-Hākim (Sāhih kwa Shart ya al-Bukhārī na imekubaliwa na Adh-Dhahabī.)

71. Yazīd bin Shajarah (Swahabah) amesema: “Niliambiwa kwamba Panga ni funguo za Jannah.”[170]

72. ‘Abdullāh bin ‘Amr amesema: Je,nikufahamisheni Shahīd bora siku ya Qiyaamah? Ni yule ambaye anasimama katika Safu kwenye uwanja wa vita na wanapomkabili adui hageuki Kushoto wala Kulia. Lakini hubeba panga lake na kusema: “Ee Allaah! Leo nakukabidhi Nafsi yangu ili kuhitimisha siku zangu zilizopita!” Na kisha anauawa. Mtu huyo ni katika ma-Shuhadā ambao sasa wamelala katika vyumba vya juu vya Jannah popote watakapo!” (Ibn al-Mubārakah).

## SURA NO.02

## KUHUSU MAAGANO YA WAPIGANAJI (WANAJESHI)

73. Abū Bakr as-Swiddīq alisindikiza Jeshi na akatembea pamoja nao na kisha akasema: “AlhamduliLlaah miguu yetu imepata vumbi katika njia ya Allaah.” Mtu mmoja akasema “Lakini tumewasindikiza tu na tukawaaga?” Abū Bakr akasema: “Tumewaandaa, tukawaaga na tukawaombea Du’ā.”[171]



[170] Abdur-Razzāk ikiwa na sanad Sahīh mpaka kufikia kwa Yazīd.

[171] *Al-Musannaf* ya Ibn Abī Shaybah, *As-Sunan al-Kubrā* ya al-Bayhaqī.

## SURA NO.03

## FADHILA ZA KUTOA KATIKA NJIA YA ALLAAH

Allaah Anasema:

"Ni nani atakaye mkopesha Allaah mkopo bora ili Allaah amzidishie ziada nyingi? Na Allaah ndiye Anayezuia na ndiye Anayetoa na Kwake (nyote) Mtarejea."[172]

Allaah Anasema:

"Mfano wa wale wanaotoa Mali zao katika katika njia ya Allaah ni kama mfano wa Punje Moja iliyotoa mashuke saba; ikawa katika kila Shuke pana Punje mia moja. Na Allaah humzidishia amtakaye, na Allaah ni Mwenye Wasaa Mkubwa, (na) Mwenye Kujua."[173]

74. Mjumbe wa Allaah alimuomba Allaah awazidishie Ummah wake. Allaah akateremsha:

"Ni nani atakaye mkopesha Allaah mkopo bora ili Allaah amzidishie ziada nyingi?"

Mjumbe wa Allaah akaomba azidishiwe zaidi. Allaah akateremsha:

"Hakika mwenye kusubiri atalipwa bila hisabu [bila kikomo]."[174]



[172] Al-Bukhārī 245
[173] Al-Bukhārī 261
[174] Al-Bayhaqī.

75. Mjumbe wa Allaah amesema: “Wenye Kutoa katika njia ya Allaah, watazidishiwa walivyovitoa mara mia saba (700).”[175]

76. Mtu mmoja alikuja kwa Mjumbe wa Allaah akiwa na Ngamia (wa kivita) katika njia ya Allaah. Mjumbe wa Allaah akasema: “Siku ya Qiyaamah utapewa Ngamia 700.”[176]

77. Amesimulia Abū Hurayrah: Mjumbe wa Allaah amesema: “Atakaye toa (Ngamia/Farasi) wawili katika njia ya Allaah, siku Qiyaamah ataitwa aingie katika Jannah. Watu wa Swalah wataitwa katika milango ya Swalah, watu wa Jihād wataitwa katika milango ya Jihād, watu wa Swadaqah wataitwa katika milango ya Swadaqah, na watu wa Swawn wataitwa katika milango ya Rayān.” Abū Bakar akauliza: “Je, patakuwa na watu ambao wataitwa katika milango yote?” Mjumbe wa Allaah akajibu “Ndiyo, na wewe ni miongoni mwao.”[177]

    Sasa’ah bin Mu’āwiyah amesema nilienda nyumbani kwa Abū Dharr na sikumkuta. Kisha nikakutana naye akiwa na Ngamia wake amebeba maji ya nyumbani kwake. Nikamuuliza “Wewe ndo Abū Dharr?” Akasema: “Hivyo ndivyo waniitavyo familia yangu” Nikamwambia “Nisimulie chochote ulichosikia kutoka kwa Mtume wa Allaah, namuomba Allaah aninufaishe nacho.” Akasema: “Mjumbe wa Allaah amesema: “Yeyote atakaye toa wawili katika njia ya Allaah, walinzi wa Jannah watamkimbilia Siku ya Qiyaamah wakishindana ni nani atakuwa wa kwanza kumkaribisha.” Nikasema “Ni nini Wawili?” Akasema “Farasi wawili au Ngamia wawili.”[178]



[175] At-Tirmidhī, An-Nasā’ī, Ibn Hibbān, Al-Hākim, Ahmad (Sahīh).
[176] Muslim, Al-Hākim.
[177] Ahmad, Al-Bukhārī, Muslim na An-Nasā’ī.
[178] Ahmad, Al-Hākim, An-Nasā’ī.

78. Thawbān ameimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: “Dinari bora unayoitumia ni ile unayoitumia kulisha familia yako, Dinari unayoitumia kwa ajili ya kipando katika njia ya Allaah, Dinari unayoitumia  na maswahiba wako katika njia ya Allaah.”[179]

79. Wakati Mtume wa Allaah alipokuwa akiwahimiza maswahabah kuchangia kwa ajili ya Vita vya Tabuk, ‘Uthmān bin ‘Affān alikuja kwa Mtume wa Allaah amebeba Dinari alfu moja (Sarafu za dhahabu) na akazimwaga katika mapaja ya Mjumbe wa Allaah. Mjumbe wa Allaah alikuwa akizirusha-rusha na  huku akirudia-rudia kusema: “Chochote atakachokifanya ‘Uthmān baada ya Leo hakitamdhuru!”[180]

80. Mjumbe wa Allaah amesema: “Ee Allaah kuwa radhi na ‘Uthmān kwa sababu niko radhi naye.”[181]

81. Muhibbu ad-Dīn at-Tabari amesema: Kwanza ‘Uthmān alikuja na Ngamia mia tatu (300) wakiwa na Shogi zao (matandiko yao ya kukalia), Kisha akaja na Dinari alfu moja (1000) za Dhahabu, kisha alipoona kwamba Jeshi bado dogo akaleta Farasi na Ngamia mpaka walipofika 1000. Ilipokuwa kwamba hiyo haitoshi akatuma tena Dinari 10,000 na Farasi 20.”



---

[179] Muslim.
[180] Ahmad, At-Tirmidhī.
[181] Ibn Hishām.

## ADHABU YA KUZUILIA MALI ISITUMIKE KATIKA NJIA YA ALLAAH

Allaah anasema:

"Na toeni katika njia ya Allaah, wala Msijitieni kwa mikono yenu katika Maangamizo. Na fanyeni wema, Hakika Allaah anawapenda wafanyao wema."[182]

82. Hudhayfah amesema maana ya Āyah ni kwamba watu wakiwa hawatoi mali yao katika njia ya Allaah, wanajitia wenyewe katika Maangamizo.[183]

Ibn Abī Hātim katika tafisiri yake anasema kwamba hii ni rai ya : Ibn 'Abbās, Ikrimah, al-Hasan, Mujāhid, 'Atā, Sa'īd bin Jubayr, Abī Swālih, adh-Dhahhāk, as-Suddī, Muqātil bin Hayyān, Qatādah na Wengine.

Al-Qurtubī anasema katika tafsiri yake kwamba Hudhayfah, Ibn 'Abbās, 'Atā, Ikrimah, Mujāhid, na wengine wanasema kwamba haupaswi kuacha kutoa katika njia ya Allaah kwa kuogopea umasikin. Hii pia ni rai ya al-Bukhārī na hakutaja rai nyingine.



[182] Al-Baqarah : 195
[183] Al-Bukhārī.

Allaah anasema

"Na wale wakusanyao dhahabu na Fedha wala hawazitoi katika njia ya Allaah, wabashirie Adhabu iumizayo. Siku (mali yao) yatakapotiwa moto katika moto wa Jahannam, na kwa hayo vikachomwa vipaji vya nyuso zao na mbavu zao na migongo yao, ( na huku wanaambiwa ): "Haya ndiyo Mliyojilimbikizia (mliyojikusanyia) nafsi zenu, basi onjeni (adhabu ya) yale mliyokuwa Mkiyakusanya."[184]

Allaah Anasema:

"Lo! Nyinyi mnaitwa mtoe (mali) katika njia ya Allaah, na kuna wengine miongoni mwenu wanafanya ubakhili. Basi afanyae ubakhili, anaifanyia ubakhili nafsi yake mwenyewe. Na Allaah ni Mkwasi, na nyinyi ndiyo mafakiri (Wahitaji). Na kama mkirudi nyuma (mkaupa mgongo Uislam, Allaah) Ataleta watu wengine badala yenu, nao hawatakuwa kama nyinyi (wao watakuwa bora)."[185]

Allaah Anasema:

"Na kwa nini hamtoi katika njia ya Allaah hali ya kuwa Urithi wa Mbingu na Ardhi ni wa Allaah?"[186]



---

[184] At-Tawbah : 34 – 35
[185] Muhammad : 38
[186] Al-Hadīd : 10

83. Aslam bin Abī ‘Imrān amesema tulikuwa katika kikosi cha Jeshi tukitokea Madīnah kuelekea Constantinopo (Uturiki ya sasa). Amīr Jeshi alikuwa ‘Abdur-Rahmān bin Khālid bin al-Walīd. Warumi walikuwa wamejificha wakizielekea njia za mji. Akatoka mtu miongoni mwetu peke yake akawakimbilia Maadui. Baadhi ya watu wakasema! “Laa Ilaaha IllaLlaah! Anajitia mwenyewe katika Maangamizo!” Abū Ayyūb al-Answārī (Swahabah) anasema: “Āyah hii ilishuka ikituzungumzia sisi ma-Answari. Pindi Allaah alipompa Mtume wake Ushindi na Uislam Ukatawala, tukasema turudini katika Biashara zetu na tuzisimamie vizuri. Kisha Allaah akateremsha Āyah:

“Na toeni katika njia ya Allaah, wala Msijitieni kwa mikono yenu katika Maangamizo. Na fanyeni wema, Hakika Allaah anawapenda wafanyao wema.”

Kwa hivyo kujitia sisi wenyewe katika Maangamizi ilimaanisha kurudi katika Mashamba yetu na Biashara zetu na Kuacha Jihād.”

Abī ‘Imrān amesema: “Abū Ayyūb alibaki katika Jihād mpaka alipozikwa (Uturiki ya sasa) Constantinopo.[187]

84. al-Qāsim bin Mukhamarah (Tābi’ī) amesema: “Maangamizi ni Kutokutoa katika njia ya Allaah lakini kama mtu peke yake atawavamia kuwapiga maadui madhubuti 10000, hilo lafaa na Allaah Anajua zaidi.”[188]



[187] Abū Dāwūd, At-Tirmidhī, Al-Hākim.
[188] As-Sunan al-Kubrā, at-Tabari katika Tafsīr.

Shaytān aweza kukwambia kwamba kwa kuwa waweza Kufa, kwa nini usiiache mali yako kwa ajili ya Familia yako. Mawazo haya hukubaliwa na mtu ambaye anamwamini Allaah kidogo. Inaonesha kuwa na shaka na Uwezo wa Allaah wa kuruzuku. Kwa Sababu kama unaamini kwamba wewe si chochote lakini ni kiungo (mkati na kati) tu kati ya Allaah na Familia yako na kwamba kiukweli siyo wewe unaowaruzuku wao, hivyo hautakiwi kuhofia familia yako baada ya kufa (kwako).

85. Abū Dharr amesema Mjumbe wa Allaah aliniona nikiingia, naye alikuwa amekaa chini ya kivuli cha al-Kaabah. Aliponiona akanambia: “Kwa Jina la Mola wa al-Kaabah, Wamekhasirika sana!” Sikuweza kujizuia, nikamwendea na kumuuliza walikuwa ni akina nani? Akasema: “Matajiri. Isipokuwa wanaotoa kama hivi.” Na akunyoosha mkono wake kushoto, kulia na nyuma. Kisha akasema: “Nao ni wachache!”[189]

## FADHILA ZA KUWAHUDUMIA MUJĀHIDĪN KATIKA NJIA YA ALLAAH NA KUZILEA FAMILIA ZAO

86. Abū Sa’īd al-Khudrī amesema Mtume wa Allaah alituma Kikosi kuwaendea Banī Lahyan. Akasema katika kila vijana wawili, atoke (aende) mmoja. Kisha akawaambia ambao hawakwenda (hawakutoka): Yeyote miongoni mwenu ambaye ataiangalia (atailea) familia ya ndugu yake mpaka atakaporudi atapata nusu ya Ujira wa aliyeenda (Jihād).”[190]



[189] al-Bukhārī, Muslim.
[190] Muslim.

87. Mtume wa Allaah amesema: “Mwenye (kumhudumia) Kumuandaa Mujāhid (mpiganaji) katika njia ya Allaah kwa hakika amepigana, na anayeiangalia (kuihudumia) familia ya Mujāhid kwa hakika amepigana.”[191]

88. Ibn Mas’ūd amesema: “Mimi kumwandalia Mujāhid Mjeledi ni bora zaidi kwangu kuliko kufanya Hajj.”[192]

89. ‘Uday bin Hātim alimuuliza Mjumbe wa Allaah kuhusu Swadaqah iliyo bora. Mjumbe wa Allaah akasema: “Kuwasaidia wenzako (marafiki zako) katika njia ya Allaah.” Kisha akauliza, kisha nini? Mjumbe wa Allaah akasema: “Kujenga hema litakalowapatia wao kivuli.” Akasema na kisha ipi? Mjumbe wa Allaah akasema: “Shogi (kiti) ya Farasi katika njia ya Allaah.” *(Sunan Sa’īd bin Mansūr)*

90. ‘Āmir bin Qays (Tābi’ī) alikuwa akishiriki katika Jihād dhidi ya Warumi. Alikuwa na Nyumbu ambaye humtumia pamoja na al-Muhājirīn. Anapotaka kuungana na Jeshi (fulani) alikuwa akizunguka akitazama nyuso za watu akiwachunguza. Akiona kundi la watu ambao watamfaa huwaendea na kuwaambia: “Nataka Kujiunga na nyinyi lakini nina masharti matatu.” Watu wale husema: “Ni yapi hayo?” Husema: “1) Niwe mtumishi wenu na sitaki kushindana na yeyote katika hilo. 2) Niwe Muadhini wenu na sitaki kushindana na yeyote katika hlio. 3) Niwalipie gharama zenu (Niwapatie mahitaji) kadiri ya uwezo wangu.” Wakikubali huungana nao. Wakishindana naye huwaacha na kwenda kutafuta kundi lingine.[193]



[191] al-Bukhārī, Muslim.
[192] Ibn al-Mubārak, Ibn Abī Shaybah.
[193] Ibn al-Mubārak.

Waislam wa mwanzo walikuwa wakitoka na Jeshi hufanya bidii kuwasaidia wengine na kuwafurahisha wenzao. Walikuwa Wakiwapendelea wengine kuliko (nafsi zao) wao. Walikuwa wakifanya hayo yote kwa ajili ya Allaah na kupata radhi zake.

## FADHILA ZA RIBĀT[194] NA UBORA WA MWENYE KUFA KATIKA RIBĀT

Allaah Anasema:

"Basi wauweni (piganeni na) Washirikina popote muwakutapo, na (watekeni) wakamateni mateka na wazungukeni na wakalieni kila njia."[195]

"Enyi Mlio Amini! Subirini na zidini kuvuta subira na bakieni Imara na Mcheni Allaah ili mpate Kufaulu."[196]

Al-Hasan amesema maana ya "Subirini na zidini kuvuta Subira" katika Āyah ni kuwa Waislam wameamrishwa kuwazidi makafiri katika Subira na thabati (Kuwa Imara) mpaka makafiri waishie kukata tamaa katika dini yao.



[194] Ribāt ni kuwa katika sehemu inayopakana na maadui kwa ajili ya Jihād. Ardhi ya Ribāt ni ardhi ambayo iko katika hatari ya kuvamiwa na Maadui wa Uislam.

[195] At-Tawbah : 05

[196] Āl-'Imrān : 200

Ibn Jarīr amesema: Muhammad bin Ka'ab al-Quradhī alikuwa akisema kuhusu Āyah hii: "Baki kwenye Ribāt katika njia ya Allaah mpaka (Kafiri) atakapoiacha dini yake aingie katika Dini yako."

91. Mjumbe wa Allaah ammesema: "Kuwa katika Ribāt katika njia ya Allaah kwa siku moja ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo."[197]

92. Salmān al-Fāris amesema: Mjumbe wa Allaah amesema: "Kuwa kwenye Ribāt katika njia ya Allaah kwa Siku moja ni bora kuliko Kufunga mwezi mzima (mchana wake) na kuswali (mwezi mzima) usiku wake. Na akifa ujira wa 'Ibaadah alizokuwa akizifanya utaendelea na Riziki yake itaendelea na atahifadhiwa (atakingwa) na fitnah ya kaburi."[198]

93. Mjumbe wa Allaah amesema: "Kila atakayekufa (maiti) 'Amali zake zitakatika, isipokuwa aliyekuwa kwenye Ribāt katika njia ya Allaah, kwani 'Amali zao zitaendelea kuongezeka mpaka Siku ya Qiyaamah, na watahifadhiwa na Fitnah ya malaika wa Kaburini."[199]

Al-Qurtubī amesema: "Hii ina maana kwamba baada ya kifo, Ribāt inafadhila kubwa kuliko 'amali zote. Mjumbe wa Allaah amesema: "Pindi mwana wa Ādam atakapo fariki, 'Amali zake zote hukatika isipokuwa Swadaqah yenye kuendelea, 'Ilm yenye Manufaa, au mtoto mwema atakaye muombea."[200]



[197] Al-Bukhārī.
[198] Muslim.
[199] Abū Dāwūd, Al-Hākim.
[200] Muslim.

Swadaqah, ‘Ilm na mtoto mwema, kuna siku vitakatika. Vitakatika pindi Swadaqah itakapo kwisha, pindi ‘Ilm itakapoachwa (itakapopotea) na pindi mtoto atakapofariki. Lakini fadhila (Thawabu) za yule aliye katika Ribāt katika njia ya Allaah zinaendelea mpaka Siku ya Qiyaamah. Hivyo ni kwa kuwa ‘Amali njema zote haziwezi kufanywa isipokuwa pawepo amani kutoka kwa adui na kwamba kazi hii hufanywa na Mujāhidīn walio katika Ribāt na kulinda Ummah.”

‘Uthmān alipanda katika Mimbari na akasema: “Nimesikia kutoka kwa mtume wa Allaah hadithi ambayo sikuwahi kuwahadithia kabla, kwa sababu nilihofia nyote mngehama Madīnah. Nimemsikia akisema: “Kuwa katika Ribāt siku moja katika njia ya Allaah ni bora kuliko siku alfu moja (1000) za mahala pengine popote. Hivyo kila watu wachague wanachokipenda”[201]

Hadithi ya ‘Uthmān ni Ushahidi tosha kwamba kuwa kwenye Ribāt katika njia ya Allaah kwa siku moja katika ardhi ya Vita ni bora kuliko kutumia siku alfu moja katika sehemu nyingine yoyote ikiwa ni pamoja na Makkah, Madīnah, na Yerusalem. Ndiyo maana ‘Uthmān hakuwahadithia hadithi hii kabla. Ni kwa sababu aliogopa (kwamba) wote wangemuacha.

Kuna ma-Swahabah na ma-Tābi’īn ambao idadi yake Allaah ndo awezaye kuwahisabu ambao walihama Makkah na Madīnah na wakaelekea katika pwani ya Shām wakakaa hapo katika Ribāt mpaka aidha walipokufa kama ma-Shuhadā ama vifo vya kawaida.



[201] Al-Musannaf ya Ibn Abī Shaybah, At-Tirmidhī, An-Nasā’ī.

94. Al-Hārith bin Hishām (Kaka yake Abū Jahl) aliondoka Makkah kwenda Jihād, hivyo watu wa Makkah wakaanza kumuomboleza (kumlilia). Watu wengi walitoka Makkah kumfuata mpaka alipofika al-Badha' watu wakiwa wamemzunguka wakilia. Alipoona kwamba yeye mwenyewe amelia, akasema: "Enyi watu, Mimi siwaachi nyinyi ati kwa kuwa si vipenzi vyangu. Wala siondoki katika mji huu kwa kuwa napenda mji mwingine. Jambo hili (Uislam) lilianza na baadhi ya watu walitoka (kwenda kuupigania). Hawakuwa ni watukufu sana miongoni mwetu. Kisha tukaamka, Lakini Wallaahi ikiwa Milima ya Makkah itageuka kuwa Dhahabu na tukatoa katika njia ya Allaah, hatutaifikia siku yao moja. Sasa kama wao ni bora kuliko sisi katika dunia hii tutajaribu kuwafikia katika Aakhirah. Nakwenda kwa Allaah." Akaenda as-Shām. Kisha akafa Shahīd katika vita vya Yarmuk."[202]

Ibn Taymiyyah amesema ni Ijmaa ya ma-'Ulamā wote kwamba mtu kutumia muda wake kwenye Ribāt katika njia ya Allaah ni bora kuliko kubaki Makkah, Madīnah, na Yerusalem.

Ibn al-Mundhir amesema kwamba Imām Ahmad aliulizwa: Lipi lenye kupendeza kwako: Kukaa Makkah au Kuwa (kwenye Ribāt) katika njia ya Allaah? Akajibu: Kuwa kwenye Ribāt kunapendeza zaidi kwangu. Pia Imām Ahmad amesema: Kwa Rai [Mtazamo] yetu, hakuna linalolingana na Kupigana na kuwa kwenye Ribāt katika njia ya Allaah.



[202] Ibn Al-Mubārak.

Mtu mmoja alimuuliza Imām Malik: Unapenda lipi : Mimi kukaa (kuishi) Madinah au Alexandria? Akajibu: Kuishi Alexandria[203]

Pia Swalah katika Ribāt hulipwa maradufu. Hivyo hivyo Swawm, Dhikr (Utajo) ya Allaah, Kisomo cha Qur-ān, na kutoa mali kwa ajili ya Allaah.

95. ‘Uthmān amesema: “Allaah Ametuamrisha sisi kuwa Waislam na tumekuwa (waislam). Kisha akatuamrisha sisi kuhājir, kwa hivyo sisi watu wa Makkah, ni Muhājirīn. Kisha akatuambia tupigane Jihād na mmepigana. Kwa Hivyo nyinyi, watu wa ash-Shām, ni Mujāhidīn. Toeni pesa kwa ajili ya Nafsi zenu na Familia zenu na Wahitaji walio karibu yenu. Kwani ukitoka na Dirham moja na kwayo ukanunua nyama, ukala wewe na Familia yako, utalipwa (ujira wake) kama vile umetumia dirham mia saba (700)!”[204]

Kutoa ukiwa ndani ya ash-Shām ujira wake unalipwa maradufu ikiwa ni zama za ‘Uthmān kwa sababu Ardhi yote ya ash-Shām ilikuwa ni ardhi ya Ribāt. Ilitarajiwa kwamba Adui anaweza kuingia katika upande wowote wa ash-Shām .. Lakini tambua kuwa hili ni kwa Walio katika Safu zake za mbele tu ambao wanaweza kushambuliwa na adui.

96. Mjumbe wa Allaah amesema: “Patakuwa na watu katika Ummah wangu watakaoilinda mipaka (ya ardhi za Kiislam). Watatekeleza wajib wao, lakini hawatapewa wanachostahili. Wanatokana na mimi na mimi natokana nao.”[205]



---

[203] Alexandria ilikuwa ni ardhi ya Ribāt kwa sababu ya mashambulizi ya Warumi kutokea baharini.
[204] “The History of The City of Damascus”.
[205] Ibn Al-Mubārak.

97. Abū Hurayrah amesimulia: “Mjumbe wa Allaah amesema: “Miongoni mwa Riziki bora za Watu ni Ile ya mtu ambaye ameshika Hatamu ya Farasi wake katika njia ya Allaah, akisafiri/anakwenda naye kila anaposikia wito (wa kwenda Jihād). Anasafiri (anaenda) kwa lengo la kuua au kuuawa. Na mtu juu ya kilele cha mlima au chini ya Bahari yenye kina kirefu, akisimamisha swalah, akitoa Zakāh, na kumuabudu Mola wake mpaka Kifo kinapomfika . Watu hawaoni chochote kwake ila Kheri (Wema).”[206]

98. Watu wawili (wanaume) walikuja kwa Swahabah ‘Abdullāh bin al-Hārith bin Jaz’i al-Zabīd. Akawakaribisha na akawapa mto ambao alikuwa ameukalia. Wakasema (watu hao): “Hatukuja kwa ajili ya hili, bali tumekuja kwako ili utuhadithie hadithi yoyote itakayotunufaisha sisi. Akasema: “Yeyote asiyewakirimu wageni wake, si katika watu wa Muhammad na Ibrāhīm. Amebarikiwa yule mwenye kutumia usiku wake katika njia ya Allaah akiwa ameshikilia hatamu za Farasi wake, akiwa na kipande cha mkate mkavu na maji kama (kifungua kinywa) chai yake. Na Ole wao wanao kula kama ng’ombe, wakisema: “We Mhudumu! Chukua hiki, Mhudumu! Lete kile.” Vyote hivyo na hata hawamkumbuki Allaah.”[207]



[206] Muslim.

[207] Ibn al-Mubārak.

## MUDA WA KUKAA KATIKA RIBĀT

Imām Ahmad aliulizwa: Je kuna muda wowote (maalum) wa kuwa katika Ribāt? Akasema "Siku arobaini."

100. Abū Hurayrah amesema: "Kwangu mimi kuwa katika Ribāt usiku mmoja pembezoni mwa Bahari na Kuwalinda Waislam walio nyuma yangu ni bora kuliko kutumia usiku wa Laylatul-Qadr katika Msikiti wa al-Kābah au katika Msikiti wa Mjumbe wa Allaah. Na kutumia siku tatu katika Ribāt ni sawa na Mwaka mzima, na Ribāt iliyo kamili kabisa ni siku arobaini."[208]

101. Mtu mmoja katika Answār alikuja kwa 'Umar. 'Umar akamuuliza: "Ulikuwa wapi?" Akasema: "Nilikuwa katika Ribāt." 'Umar akamuuliza "Kwa Muda gani?" Akajibu "Siku thalathini." 'Umar akasema: "Ungetimiza arobaini."[209]

102. Abū Hurayrah amesema: "Ukitumia siku tatu katika Ribāt, waswali wenye kuswali!"[210],[211]



[208] 'Abdur-Razzāq
[209] 'Abdur-Razzāq
[210] Ibn Abī Shaybah (Sahīh)
[211] Yaani ukitumia siku tatu (3) katika Ribāt hakuna mfanya 'Ibādah atakayelingana nawe kwa fadhila haijalishi Wanafanya 'amali gani na haijalishi watafanya kwa muda gani.

Ribāt iliyo amrishwa ni mtu kukaa mwenyewe lindo (Ribāt) katika ardhi lengwa ambapo Adui anatarajiwa kushambulia *(Neno Ribāt limetokana na neono Rabat linalomaanisha kufunga).* Murabbit hufanya hivyo akiwa na Niyyah ya Kumpiga adui au kulinda mji au hata kuongeza idadi ya Waislam katika mji. Kadiri Mji unavyokuwa wa hatari ndivyo Ujira unavyozidi, uwe mji wenye bandari au vinginevyo.

Imām Malik haoni kuwa Ribāt ya Jiddah kwamba ni Ribāt kwa sababu Maadui waliushambulia mara moja tu. Imām Malik pia aliulizwa Rai yake juu ya wenye kuishi na familia zao katika ardhi ya Ribāt. Hawazingatiwi kuwa ni *Murabbitīn*. Kwa sababu Murabbit ni mtu anayeondoka nyumbani kwake akiwa na niyyah ya Ribāt katika ardhi yenye hatari.

Inadhihirika kwangu mimi kwamba wale wanaoishi katika eneo la Ribāt na niyyah waliyonayo ya kubaki hapo ni ile tu ya Jihād au Kulinda mji, na mtu huyu ana uwezo wa kuondoka kwenda sehemu nyingine bila shida, Rai yangu ni kwamba mtu huyo ni Murabbit na atalipwa sawasawa hata kama yuko na familia yake. Ma-Swahabah na Tābi'īn walikuwa wakiishi katika miji ya Ribāt pamoja na Familia zao wakiwa na Niyyah ya Ribāt.

Pengine Imām Malik alimaanisha kuwa wale waliozaliwa katika mji (ardhi) wa Ribāt na walikulia hapo na waliishi hapo kwa sababu ni mji/nchi yao na ni sehemu ambayo familia zao zinaishi (hapo) na hawako hapo kwa ajili ya Ribāt. Hii pia ni Rai ya Ibn 'Atā. Anasema kwamba: "Wanaoishi katika ardhi ya Ribāt kwa sababu ni mji/Nchi yao na ni sehemu yao ya kazi, wanazingatiwa kuwa ni walinda mji/nchi lakini siyo Murabbitīn."



---

Kwa hiyo anayeishi katika ardhi ya Ribāt kwa lengo ambalo halipatikani katika maeneo mengine, au kwa sababu familia yake inamsisitiza kuishi hapo, au kwa ajili ya kazi, (Mtu huyo) siyo Murabbit. Pia, kama mtu yuko katika eneo la Ribāt na hatari ya Maadui ikaisha (ikatoweka) na haitoshi mtu huyo akaendelea kuishi hapo, hiyo ni dalili kwamba Lengo/Niyyah ya mtu huyo si Jihād na hivyo, mtu huyo hawi Murabbit.

Kwa hiyo, kukiwa na mtu anayeishi katika ardhi ya Ribāt na Niyyah yake ni kuwa watakaposhambulia maadui atakimbia, mtu huyo atakuwa anaishi katika hali ya dhambi (anatenda dhambi). Kwa sababu pindi maadui wanaposhambulia, kukimbia inakuwa ni Dhambi kubwa. Hivyo mtu huyo ni bora aondoke katika ardhi ya Ribāt kwa sababu kwa niyyah yake hiyo anachuma madhambi wakati wote.

## FADHILA ZA KULINDA KATIKA NJIA YA ALLAAH

103. ‘Abdullāh bin ‘Amr amesimulia: “Macho mawili hayataguswa na moto wa Jahannam: Jicho lililo lia kwa kumkhofu Allaah, na Jicho lililokesha kulinda katika njia ya Allaah.”[213]



[212] Al-Bukhārī.

[213] At-Tirmidhī.

104. Abū Rayhanah amesimulia: Tulikuwa na Mjumbe wa Allaah katika Ghazw. Wakati tuko safarini tulipita katika kilima na tulikaa hapo usiku wote. Kulikuwa na baridi kali sana, nikawaona watu wakijichimbia mashimo wenyewe. Kisha wakijikokota (wakitambaa) kuingia humo na wakijisitiri (wakijifunika) wenyewe kwa ngao zao kujikinga na baridi kali. Mjumbe wa Allaah alipoona hivyo akasema: "Nani atakuwa mlinzi wetu usiku wa leo na nitamwombea?" Answār mmoja akatoka mbele na akasema: "Nitafanya hivyo ewe mtume wa Allaah." Mjumbe wa Allaah akamwambia aje karibu yake na kisha akamuuliza Jina Lake. Baada ya yule mtu Kumjibu, mjumbe wa Allaah akamwombea Du'ā ndefu. Niliposikia Du'ā ya Mjumbe wa Allaah nikamwendea na nikamwambia nami pia naweza kuwa mlinzi. Mjumbe wa Allaah akaniita nimkaribie na kisha akaniuliza mimi ni nani (Jina langu). Nikamwambia "Abū Rayhanah" Kisha akaniombea Du'ā na ilikuwa ni fupi kuliko ile ya mwanzo. Kisha akasema: Jahannam imeharamishiwa Jicho lililo lia kwa Kumkhofu Allaah. Na Jahannam imeharamishiwa Jicho lililokesha likilinda katika njia ya Allaah."[214]

105. Makh'ūl amesimulia: "Mwenye Kulinda usiku mmoja katika njia ya Allaah mpaka asubuhi, madhambi yake yote yatapukutika."[215]

106. Sahl bin al-Handhalah amesema walikuwa na Mtume wa Allaah siku ya Hunayn. Tulitembea siku nzima Siku hiyo.-



---

[214] Ahmad, al-Musannaf, an-Nasā'ī, al-Hākim.
[215] Al-Musannaf ya Ibn Abī Shaybah.

Mpiganaji mmoja akaja kwa mtume wa Allaah na akamwambia “Ewe Mjumbe wa Allaah! Nilienda mbali zaidi yenu mpaka nikafika katika Mlima fulani na nikawakuta *Hawāzin,* wote wakiwa na wake zao, ngamia, na kondoo wakiwa wamejikusanya Hunayn.” Mjumbe wa Allaah akatabasamu na akasema: “Kesho vitu hivyo vitakuwa ni Ghanīmah za Waislam Inshā Allaah!” Kisha akauliza “Nani atakuwa Mlinzi wetu Usiku wa Leo!” Anas bin Marthad al-Ghanawi akatoka mbele na akasema: “Nitakuwa (Mlinzi) Ewe Mjumbe wa Allaah.” Kisha Mjumbe wa Allaah akasema: “Nenda!” Hivyo, akapanda Farasi wake na akaja kwa Mjumbe wa Allaah. Mjumbe wa Allaah akasema: “Elekea katika bonde hili hadi utakapofika katika kilele chake. Na utulinde tusishambuliwe kutoka katika upande wako.” Tuliposwali Swalah yetu ya Fajr Mtume wa Allaah akasema: “Je, Mmemuona Shujaa (Mpiganaji) wenu?” Wakasema hatujamuona. Mtume wa Allaah akawa anatazama upande wa lile bonde katika Swalah yake. Alipomaliza Du’ā zake akasema: “Furahini! Anakuja Shujaa wenu.” Tukaendelea kuangalia kwenye miti katika bonde hadi Shujaa alipoonekana na akaja akasimama mbele ya Mtume wa Allaah. Akasema: “Nimeenda mpaka nilipofika katika kilele cha bonde mahali ambapo aliniambia mtume wa Allaah nikae, mpaka asubuhi na sikumwona yeyote.” Mtume wa Allaah akasema: “Uliondoka lindoni kwako?” Akasema: “Hapana!,Isipokuwa kwa ajili ya Swalah au Kujisaidia.” Mjumbe wa Allaah akasema: “Umejihakikishia mwenyewe Jannah na Hakuna [ubaya] madhara juu yako hata usipofanya Kheri yoyote baada ya Siku ya Leo.”[216]



[216] Abū Dāwūd, Musnad Abū ‘Uwanah, ameisahihisha al-Hākim (na adh-Dhahabī ameikubali)

107. Ibn 'Umar amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Je, Nisikujulisheni usiku uliobora kuliko usiku wa al-Qadr (Laylat al-Qadr)? Mlinzi (Murabbit) anayelinda katika ardhi yenye Khofu (hatari ya Kushambuliwa) hajui kama atarejea katika familia yake au la."[217]

## SURA NO.05

## KANUNI NA FADHILA ZA KULENGA SHABAHA

### FADHILA ZA KULENGA SHABAHA[218]

Allaah anasema:
"Basi waandalieni (Wawekeeni tayari) Nguvu (Silaha) mziwezao."[219]

108. 'Uqbah bin 'Amr amesimulia: Nimemsikia Mjumbe wa Allaah akiwa katika mimbar (akielezea maana ya Āyah hii) akisema: "Basi waandalieni (Wawekeeni tayari) Nguvu (Silaha) mziwezao." Na Nguvu ni uwezo wa kurusha (nyuta), Nguvu ni uwezo wa Kurusha,Nguvu ni uwezo wa Kurusha."[220]



[217] Al-Musannaf, As-Sunan al-Kubrā ya al-Bayhaqī, Al-Hākim (sahīh na adh-Dhahabī ameikubali).
[218] Maelezo ya Mfasiri: ( Hii inahusisha aina zote za zana (silaha) za kisasa)
[219] Al-Anfāl : 60
[220] Muslim.

109. Khālid bin Zayd amesema nilikuwa mtaalamu sana wa Kurusha mishale na ‘Uqbah alikuwa akienda na mimi Kulenga Shabaha. Siku moja nilikuwa sijisikii kwenda akaniambia. “Ewe Khālid, ngoja nikuambie nilicho kisikia Mjumbe wa Allaah akisema: “Hakika Allaah atawaingiza Jannah watu watatu kwa (sababu ya) mshale mmoja. Mwenye Kuutengeneza akitaraji kheri kwa kufanya hivyo, Mwenye Kuurusha na mwenye kuuokota [Mchukuzi] kwa ajili ya mbebaji. Hivyo, tokeni na mkajifunze kurusha mishale na kupanda Farasi. Na napendelea Mjifunze kurusha mishale. Michezo mitatu tu ndiyo yaruhusiwa: Kumfundisha Farasi wako, Kucheza na mkeo, na Kurusha mishale (Mkuki). Na mwenye kujifunza kurusha mshale kisha akaacha (kurusha mshale) amekufuru Neema ya Allaah”[221]

110. Salmān bin al-Akwa’ amesema:“Mjumbe wa Allaah aliwapita Watu wakiwa wanashindana kurusha mishale. Mjumbe wa Allaah akawaambia “Rusheni Mishale enyi wana wa Ismā’il, hakika baba yenu alikuwa ni Mrushaji (mishale) maarufu. Rusheni na nitaungana na fulani na fulani.” Na aliungana na moja ya makundi. Kisha mjumbe wa Allaah akasema: “Kwa nini mmeacha?” Wakasema: “Vipi tufanye hivyo ilihali uko na wao? Akasema: “Endeleeni Kurusha, niko pamoja nanyi nyote!”[222]



[221] Al-Musannaf, Musnad Abī ‘Uwanah, Abū Dāwūd, Al-Hākim (Adh-dhahabī ameikubali).

[222] Al-Bukhārī.

111. ‘Uqbah amesema: Nimemsikia Mtume wa Allaah akisema: “Mtafunguliwa nchi (mbalimbali), na mtakuwa salama na amani. Ikitokea hivyo, usiache kucheza na mishale yako!”[223],[224]

112. ‘Atā bin Rabāh amesema: “Niliwaona Jābir bin ‘Abdillāh na Jābir bin ‘Umayr al-Answārī wakilenga Shabaha, mmoja wao akachoka na akakaa chini. Mwenzake akamwambia: Nilimsikia Mtume wa Allaah akisema: “Kila kitu kisichokuwa Dhikr ya Allaah hakina maana (ni upuuzi) isipokuwa vinne: Kutembea kwako katika kulenga, kumfundisha Farasi wako, kucheza na mkeo na mazoezi ya Kuogelea.”[225]

Ma-‘Ulamā wamesema kwamba inapendekezwa kulenga shabaha pande mbili zinazoelekeana. Hivyo, unasimama mbele ya mwenzako na unamrushia, na utatembea kuelekea kwa mwenzako, uchukue/uokote mishale na kisha umrushie yule wa mwanzo.

Mwandishi wa al-Mughnī (Ibn Qudāmah al-Maqdisī) amesema kwamba ni Sunnah kulenga shabaha katika pande mbili zinazotazamana kwa kuwa hivi ndivyo ma-Swahaba walivyofanya. Imesimuliwa kwamba Mtume wa Allaah amesema: “Baina ya Shabaha mbili, kuna Bustani ya Jannah.”



[223] Muslim.
[224] Maelezo ya Mfasiri: Kwa maneno mengine, Waislam wakiwa salama kutokana na vita hawatakiwi kuacha mafunzo ya Kivita.
[225] An-Nasā’ī, al-Hākim, at-Tirmidhī, Abū Dāwūd.

113. Abū ‘Uthmān an-Nahdi amesema: Tulipokea barua kutoka kwa ‘Umar tulipokuwa na ‘Utbah bin Farqad huko Azerbaijan. Akasema: "…Vaeni vazi la baba yenu Ismā’īl na jihadharini na starehe na mavazi ya wasiokuwa Waislam. Tumia muda wako chini ya Jua kwa kuwa ni bafu (birika la kuogea) la Waarabu. Kuwa mchafu, Duni, jiandae. Wakati mwingine tembea peku (bila viatu) na dandia (Rukia) juu ya migongo ya farasi kuliko (bila) kuwapanda (kawaida). Lenga Shabaha na tembea kati ya Shabaha hizo."[226]

114. ‘Amr bin ‘Absah amesema tulikuwa twaenda kuivamia (kuiteka) Tāif na nilimsikia Mtume wa Allaah akisema: "Mwenye kupiga (kurusha) mshale katika njia ya Allaah Atapata ujira sawa na aliyeacha huru Mtumwa. ‘Amr amesema alipiga mishale 16 siku hiyo."[227]

115. Ka’ab bin Murrah amesema: Nilimsikia Mtume wa Allaah akisema: "Yeyote atakayempiga adui mshale, Allaah atamnyanyua Daraja moja peponi. " ‘Abdullaah bin al-Naham akasema: "Na daraja hiyo ikoje?" Mtume wa Allaah akasema: "Usidhani kwamba daraja ni kama ngazi za mlango wa nyumba ya mama yako. Umbali kati ya Daraja mbili ni miaka mia (100)."[228]

116. ’Amr bin ‘Absah amesema: "Mtume wa Allaah amesema: "Yeyote mwenye kurusha mshale, ikiwa utamfikia Adui au la, atakuwa kama aliyeacha huru mtumwa Muislam, nalo (jambo hili) litamwacha huru na Moto wa Jahannam"[229]



[226] As-Sunan al-Kubrā ya Al-Bayhaqī ikiwa na sanad nzuri.
[227] An-Nasā’ī, al-Hākim, at-Tirmidhī, Abū Dāwūd.
[228] Al-Mujtaba (sahīh kwa sahrt ya Muslim).
[229] An-Nasā’ī – ikiwa na sanad sahīh.

117. Abū Umāmah amesimulia: Mtume wa Allaah amesema: "Mwenye kuachilia mvi katika Uislam, zitakuwa nuru yake Siku Ya Qiyāmah, na mwenye kurusha mshale katika njia ya Allaah ikiwa atapiga au akose, atakuwa kama aliyeacha huru mtumwa katika kizazi cha Imā'īl."[230]

118. 'Utbah bin 'Abd al-Sulami amesimulia: Mjumbe wa Allaah aliwaambia maswahaba wake: "Simameni na mpigane!" Hivyo mtu mmoja akasimama na akarusha mshale. Mjumbe Wa Allaah akasema: "Mtu huyu amepata Jannah"[231]

Katika hadithi iliyotangulia ya 'Amr bin 'Absah, ni ushahidi kuwa kurusha mshale mmoja katika njia ya Allaah inamuokoa mtu na moto wa Jahannam na Allaah ndiye Mjuzi zaidi.

119. Ibrāhīm al-Tamīmī amesimulia kutoka kwa baba yake Kwamba alisema: "Nimemwona Hudhayfah huko Madā'in akikimbia baina ya Shabaha zake mbili akiwa kifua wazi."[232],[233]

120. Mujahid amesema: "Nimemwona 'Abdullaah bin 'Umar akikimbia baina ya Shabaha zake mbili na alikuwa akisema nitaipataje! Nitaipataje!"[234]



[230] At-Tabarānī.
[231] Ahmad.
[232] Sa'īd bin Mansūr (sahīh).
[233] Maelezo ya Mfasiri: Hudhaifah alikuwa akikimbia badala ya Kutembea kati ya Shabaha mbili na hakuvaa nguo nusu ya mwili wake sehemu ya juu kwani mafunzo ni magumu.
[234] Sa'īd bin Mansūr (sahīh).

Nitaipataje! Hii inamaanisha Shahādah kwani hiyo ndiyo ilikuwa tamaa (hamu) yao. Ingawa yaweza kumaanisha (kulenga na kupatia) Shabaha.

Hii inakuonyesha wewe mkazo (msisitizo) waliokuwa nao Maswahabah juu ya Kulenga Shabaha. Walikuwa wakisherehekea Kulenga Shabaha na walikuwa makini (imara) katika hilo kiasi ambacho mmoja wao alikuwa hatembei baina ya Shabaha mbili, bali hukimbia ili kujifunza. Huu ndio ulikuwa mwenendo wao na wao ndiyo Jua (Nuru) na Nyota (Mwanga) wa Uongofu, na ni wafalme wa Ulimwengu huu na wa baadaye (Aakhirah). Waliyoyafanya yalikuwa ni matendo ('Amali) bora kabisa. Yatosha kwamba Allaah amesema kuhusu wao:

"Muhammad ni Mjumbe wa Allaah; Na walio pamoja naye ni wenye Nyoyo thabiti (Wakali) mbele ya Makafiri, wenye Kuhurumiana wao kwa wao. Utawaona Wakiinama kwa Kurukuu na Kusujudu (pamoja), wakitafuta fadhila za Allaah na Radhi zake. Alama zao zi katika Nyuso zao kwa taathira (athari) ya Kusujudu."[235]

Kwa hiyo Mlenga Shabaha atakiwa kufuata kanuni pindi anapofanya mazoezi na anatakiwa kutazamwa (kuangaliwa) na ndugu zake anapokuwa katika mazoezi. Niyyah inatakiwa kuwa ni kwa ajili ya Allaah na Kutafuta Ujira wake, na wanatakiwa kufahamu kwamba wanachokifanya ni katika matendo makubwa kabisa ya 'Ibaadah na siyo tu kwamba ni aina ya Mchezo au Burudani. Wanastahili kumshukuru Allaah



[235] Al-Fat-h : 29

kwa kuwapa wao Afya na Nguvu ya kufanya hayo, na wanatakiwa Kumhimidi Allaah kwa kuwafanya wao ni wenye Kuupenda  (mchezo huo). Inafaa kucheka (kufurahi) na Kucheza na ndugu zako wakati mnafanya mazoezi, ki ukweli inapendekezwa, kwani inakufanya wewe uwe mpenzi wa Kulenga Shabaha.

Bilāl bin Sa'ad amesema: "Nimewaona watu ambao wanakimbia baina ya Shabaha zao na wakitaniana, lakini usiku ukiingia huwa Watawa."

Bilāl alikuwa mmoja wao. Alikuwa ni mmoja wa ma-'Ulamā wakubwa wa at-Tābi'īn na mmoja wa Wafanya 'Ibaadah wao (waumini). Alikuwa miongoni mwa wale ambao walikuwa wakiswali rakaa *alfu* (yaani nyingi) kwa usiku.[236]

Shams ad-Dīn al-Jawziyyah amesema katika kitabu chake *"Knighthood"* – (*Ushujaa)* kwamba Ibn Taymiyyah amesema: "Imesimuliwa kwamba kuna watu walikuwa wanalenga Shabaha pindi iliposemwa kwa Mtume wa Allaah: "Ni wakati wa Swalah" Akasema (Mtume wa Allaah): "Wako katika Swalah" Kwa hiyo ilichukuliwa kwamba Kulenga Shabaha ni sawa sawa na Kuswali."[237]



[236] Zingatia: Hii ni ajabu, na haiwezekani na inashaka katika Usahihi wake, lakini walijipinda mno katika Swalah za usiku.

[237] Zingatia: Hii inaonesha tu daraja kubwa ya kulenga Shabaha, wala si kwamba ni sawa na Swalah au kwamba ni mbadala wake.

## KANUNI ZA KUWEKEANA DAU KATIKA MASHINDANO YA MBIO ZA FARASI NA YA KULENGA SHABAHA[238]

Nilipoona kwamba baadhi ya wanaoshiriki katika mashindano ya Farasi na Kulenga Shabaha wameegemea katika maslahi ya pesa ambayo si sahihi kwa mtazamo wa ki-Shari'ah, nimeamua kuandika Sura fupi kuhusu kanuni zinazoendesha (michezo ya) Mbio na Kulenga Shabaha. Wa mwanzo katika ma-'Ulamā wetu kuandika kitabu kizima kuhusu mada hii ni Imām as-Shāfi'i na ndiyo maana watu wa madh-hab yetu wako wazi zaidi katika mada hii. Kisha wanafuatia wafuasi wa Imām Ahmad kwa kuwa alikuwa ni mwanafunzi wa Imām as-Shāfi'i na mfuasi wa Sunnah yake katika hilo.

### ➢ MBIO ZA FARASI

Ni Ijmaa (makubaliano) ya ma-'Ulamā wa Ummah kwamba mashindano ya Kuendesha Farasi na Kulenga Shabaha siyo tu kwamba yanaruhusiwa bali ni Sunnah na mwenye kushiriki mashindano hayo atalipwa (thawabu) alimradi tu niyyah ni kujiandaa na Jihād.



---

[238] Maelezo ya Mfasiri: Hata hivyo masharti ya muendesha Farasi na Ngamia yanaweza yasimfae msomaji, nimeyataja tu kwa niyyah ya kumfanya msomaji aone umuhimu waliouweka watangu wetu katika Jihād kiasi kwamba hata michezo yao ilielekezwa katika lengo hilo. Uboreshaji wa mashart na maelezo yake ya kina ni dalili ya ukweli huo.

## KANUNI ZA KUWEKEANA DAU KATIKA MASHINDANO YA MBIO ZA FARASI

1. Mbio zinatikiwa kuhusisha mnyama ambaye atatumika katika Jihād kama vile Farasi au Ngamia kwani ni Ijmaa ya ma-'Ulamā, na Nyumbu, Punda na Tembo kulingana na madh-hab yetu (ya ki-Shāfi'i).

2. Kuwepo kwa sehemu (kituo) inayojulikana wazi ya Kuanzia na Kuishia. La si hivyo mbio hizi ni batili.

3. Kiasi chote cha fedha au angalau kiasi chake kikubwa kiende kwa Mshindi.

4. Ikiwa Washiriki Wawili, wenyewe watachangia fedha, kunahitajika kuwepo mtu wa tatu wao. Mtu huyu wa tatu atapata fedha yote ikiwa atashinda lakini ikiwa wao watashinda, yeye hatawapa wao chochote. Atakayeshinda kati ya wawili hao atapewa fedha iliyochangwa na wote (wawili).

5. Kunatakiwa kuwepo na uwezekano kwamba yeyote kati ya washindani (washiriki) aweze kushinda.[239]



[239] Maelezo ya Mfasiri: Yaani haiwezekani kwa mmoja wao kushinda kutokana na ugumu, vinginevyo mbio zitakuwa hazifai na zinakuwa batili kwa Mujibu wa Shari'ah.

6. Utambulisho na makubaliano ya farasi au ngamia mahususi wanaoshiriki kabla ya (shindano la) mbio.

7. Utambulisho na makubaliano ya Waendeshaji (wanyama hao) kabla ya (shindano hilo la) mbio.

8. Umbali wa mbio hizo uwe na uwezekano wa kumalizika. ‘Abdullāh bin ‘Umar amesema: Mtume wa Allaah alikuwa na Farasi aliyefundishwa kukimbia toka Hafia hadi Thaniat al-Wada. Kadhalika alikuwa na Farasi ambao hawakufundishwa wakimbiao kutoka Thaniat al-Wada hadi Msikiti wa Bani Zuraiq (Mafunzo ya Farasi wa Mbio kwa wakati huo yalijumuisha, miongoni mwa mambo mengine, kupunguza chakula chao kidogo-kidogo ili kuwafanya wembamba na wenye uwezo zaidi wa kukimbia). Sufyan amesema umbali kati ya Hafia na Thaniat al-Wada ni Maili 5 mpaka 6, na umbali kati ya Thaniat al-Wada mpaka Msikiti wa Bani Zuraiq ni Maili moja (1).

9. Makubaliano juu ya kiwango cha Dau la Fedha.

10. Kuepuka masharti yanayovunja Mkataba.

120

---

- KULENGA SHABAHA

KANUNI ZA KUWEKEANA DAU KATIKA MASHINDANO YA KULENGA SHABAHA

1. Kuwepo na mtu wa tatu ikiwa walenga shabaha (Washiriki) wote wawili wanachangia fedha (wanayoshindania).

2. Ufanano wa zana zinazotumika. Kwa mfano hairuhusiwi upande mmoja kutumia Upinde na Mshale, wakati upande mwingine unatumia Mkuki.

3. Shabaha haitakiwi kuwa haiwezekani kulengwa (na kupigwa) wala isiwe ni rahisi sana, lakini inatakiwa iwe inawezekana kuilenga (na kuipiga).

4. Vifuatavyo vinatakiwa kubainishwa kabla ya Shindano:

   Kiasi cha fedha kilichochangwa (ilotolewa) kwa ajili ya Dau, idadi ya mishale (mirusho) ya kurusha, umbali wa kuanzia kurusha, na amri itakayowaruhusu washiriki kurusha.

5. Ubainifu wa Washindani wawili kabla ya Shindano.

6. Sehemu ya kuanzia yatakiwa kubainishwa na inatakiwa kuwa sawa kwa wote.

## MAKEMEO DHIDI YA MWENYE KUJIFUNZA KULENGA NA KISHA AKAACHA (AKAPUUZA)

Faqīm al-Lakhmi alimwambia ‘Uqbah bin Amīr: “Unakimbia baina ya shabaha hizi mbili na uzee huu!” ‘Uqbah akasema: “Ingalikuwa si maneno niliyoyasikia kutoka kwa Mjumbe wa Allaah nisingalifanya hivi.” Msimulizi akauliza yalikuwa ni maneno gani hayo? Akasema: “Mwenye kujifunza kulenga shabaha na kisha akaacha si katika sisi – au alisema “ametenda dhambi” [Muslim]

Baadhi ya ma-‘Ulamā wana Rai kwamba Kujifunza Kulenga Shabaha na kisha Kuacha (kufanya hivyo) ni katika Madhambi Makubwa kwa kuzingatia kanuni kwamba pindi Mtume akitumia neno “Si katika sisi” au kauli kama hizo, anamaanisha Dhambi Kubwa.

## FADHILA ZA PANGA

Allaah Anasema:

“Na wabebe (washike) Silaha zao”[240]

Allaah Anasema:

“Na waandalieni (wawekeeni tayari) nguvu mziwezao (Silaha)”[241]



[240] An-Nisā : 103
[241] Anfāl : 60

121. Mtume wa Allaah amesema: “Nimetumilizwa karibu na Saa ya Mwisho (Qiyāmah) kwa Upanga mpaka Allaah aabudiwe bila Kushirikishwa,na Riziki yangu iko chini ya Kivuli cha Mkuki wangu, na imekadiriwa Fedheha kwa yeyote atakayeenda kinyume na mimi, na mwenye kujifananisha na watu (fulani) naye ni katika wao.”[242]

Ibn al-Qayyim: Imām Ahmad amesema kwamba kujifunza Mkuki wako katika maeneo yanayohitajika Jihād ina ujira mkubwa kuliko Swalah ya Sunnah.

122. ‘Abdullāh bin Abī Awfa amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah alikuwa anasubiria kuwapiga maadui lakini jua Lilipokuwa linazama akasema: “Msitamani ukutana na Maadui lakini mkikutana nao thubutuni (kuweni imara) na tambueni kjwamba Jannah iko chini ya Vivuli vya panga zenu”[243]

123. Abū Bakar bin Abī Mūsā amesema nimemsikia baba yangu Akisema: “Jannah iko chini ya Vivuli vya Panga.” Mtu mmoja aliyekuwa amevalia nguo zilizochakaa akasimama na akasema: “Ewe Abū Mūsā! umesikia hayo kutoka kwa Mtume wa Allaah?” Akajibu “Ndiyo” Mtu huyu akarudi kwa watu wake akawapa salaam zake (akawasalimia), kisha akachomoa panga lake, akavunja ghala yake na akatoka kwenda kupigana mpaka alipouawa.”[244]



[242] Ahmad.
[243] Bukhārī na Muslim.
[244] Muslim.

## SURA NO.06

## FADHILA YA JERAHA KATIKA NJIA YA ALLAAH

124. Abū Hurayrah amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Mwenye kujeruhiwa katika njia ya Allaah – Na Allaah anamjua mwenyekujeruhiwa kwa ajili yake – Atakuja siku ya Qiyāmah na jeraha lake likivuja (damu). Rangi yake ni ile ya Damu na harufu yake ni Miski."[245]

Ibn Daqīq al-'Īd: Kuhudhurishwa kwa Jeraha siku ya Qiyāma kunaashiria vitu viwili:

1. Jeraha ni shahidi juu ya mtu

2. Ni ishara ya hishima kwa mtu mbele ya viumbe wote.

125. 'Āisha amesema alikuwa Abū Bakr pindi anapokumbuka siku ya Uhud husema: "Hyo siku ya Talhah (akimaanisha Talhah bin 'Ubaydillāh). Nilikuwa wa kwanza kurudi kwa Mtume wa Allaah lakini nilimkuta mtu mmoja akipigana pamoja naye na nikajisemea mwenyewe: "Kuwa Talhah" mpaka aliposema: "Talhah ana takribani majeraha sabiini (70) katika mwili wake na mkono wake ulikatwa."[246]



[245] Bukhārī na Muslim.
[246] Ibn al-Mubārak, Al-Hākim, Abū Na'īm katika al-Hilyā, al-Bazzār.

126. ‘Urwah bin az-Zubayr amesema: “Az-Zubayr alikuwa na makovu matatu kutokana na kupigwa panga. Moja lilikuwa katika bega lake. Lilikuwa kubwa sana kiasi cha kuingiza vidole vyangu ndani yake. Mawili yalipatikana katika vita vya Badr na moja lilipatikana katika vita vya Yarmūk.”

127. Anas bin Mālik amesema: Abū al-Diqanah alijirusha Mwenyewe nyuma ya kuta za Yamāmah na mguu wake ukavunjika. Akaendelea kupigana hivyohivyo na mguu wake ulovunjika mpaka alipouawa.[247]

128. Mu’adh bin ‘Amr al-Jamūh amesema: Nilimpania Abū Jahl Siku ya Badr. Nilipompata nilimshambulia (nilimrukia) nikampiga kwa panga langu na nikaukata mguu wake vipande viwili. Kisha mwanae Ikrimah akanipiga katika bega langu mpaka alipoukata mkono wangu. Lakini kwa sababu vita (mapambano) vilishanivuruga (vilinichanganya) niliendelea kuuburuta nyuma yangu takribani siku nzima. Kuuburuta mkono wangu nyuma haikunipendeza kwa hiyo niliukanyaga kwa mguu wangu na nikauvuta (mpaka ukakatika).

129. Wakati wa Vita vya Yamāmah, wa mwanzo kuondoka uwanja wa vita alikuwa Abū Aqīl (mmoja katika Ansār). Mshale ambao ulimpiga kati ya bega lake na Moyo wake ulimjeruhi. Kisha alibebwa kupelekwa kambini. Pindi Waislam walipozidiwa vitani alimsikia Ma’an bin Adi akiwaita Ansār wawashambulie Maadui. ‘Abdullāh bin ‘Umar anasema:



[247] A’lām an-Nubalā.

Abū ‘Aqīl alisimama, nikamuuliza: “Unataka kufanyaje?” Akajibu “Wanaita jina langu.” Nikamwambia: “Hawawaiti majeruhi!” Akajibu: “Wanawaita Ansār na mimi ni miongoni mwao na nitaikia wito hata kama natambaa (najikokota).” Kisha akabeba panga lake akaenda (katika uwanja wa vita) Vitani na akapigana mpaka mkono wake wa kushoto Ulipokatwa katika bega lake ukadondoka. Nikamwita “Abū ‘Aqil!” Akaitikia kwa sauti ya chini (ya unyonge): “Naam, Nani kashinda?” Nikasema: “Furahi, Adui wa Allaah aliuawa. Alinyanyua kidole chake juu na akamhimidi Allaah,na kisha akafariki. Nikamwambia baba yangu ‘Umar kuhusu hilo. Akasema: “Namwomba Allaah Amrehemu. Aliipania kuitafuta (ameitafuta sana) Shahādah mpaka ameipata.”[248]

130. Sālim, mja kazi wa Hudhayfah aliambiwa kwamba kama anaogopa kuwa hataweza kubeba bendera wakati wa vita, atapewa mtu mwingine. Akajibu: “Mimi ni mwenye kuibeba Qur-ān sana (naifahamu sana Qur-ān kwa moyo ), kama ikitokea hivyo!” Mkono wake wa Kulia ulikatwa, kisha akaibeba bendera kwa mkono wake wa kushoto. Baadaye mkono wake wa kushoto ulikatwa hivyo akaishikilia bendera kwa kilichokuwa kimebakia katika mikono yake, huku akisoma:



[248] Al-Wāqid.

“Na Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) si yeyote isipokuwa ni Rasuli tu. Wamekwishapita kabla yake Rusuli. Je, akifa au akiuawa mtageuka nyuma ya visigino vyenu (mrudi ukafirini)? Na atakayegeuka nyuma ya visigino vyake, basi hatomdhuru Allaah kitu chochote. Na Allaah Atawalipa wenye kushukuru.”[249]

Na,

“Na wangapi katika Nabiy alipigana vita na pamoja naye (walipigana) Wanachuoni waswalihina, basi hawakulegea kwa yaliyowasibu katika njia ya Allaah, wala hawakudhoofika na wala hawakunyong’onyea. Na Allaah Anapenda wanaosubiri.”[250]

Alipokaribia kufariki aliwauliza wenzake (sahibu zake): “Nini kilimtokea Abū Hudhayfah?” Wakasema: “Aliuawa” Kisha akawauliza kuhusu mtu mwingine. Wakamjibu kwamba pia aliuawa. Akasema: “Kisha nizikeni baina ya wawili hao.”[251,252]



[249] Āl-‘Imrān : 144
[250] Āl-‘Imrān : 146
[251] Ibn al-Mubārak.
[252] Kama unavyoweza kuona, Ufahamu wa Maswahabah ulikuwa ni kwamba ukiwa Hāfidh al-Qur’ān au ‘Ālim, unatakiwa uwe thabiti na imara katika vita.

231. Zayd bin Thābit amesema: Siku ya (vita vya) Uhud Mjumbe wa Allaah aliniagiza kwenda kumwangalia Sa'ad bin ar-Rabī na endapo nikimkuta nimfikishie Salaamu za Mjumbe wa Allaah. Nikamkuta akiwa miongoni mwa miili ya walofariki akisema maneno yake ya mwisho akiwa na takribani majeraha sabiini mwilini mwake. Nikamwambia: "Mjumbe wa Allaah anakutolea Salaam." Akasema "Salaam kwa Mjumbe wa Allaah na Salaam kwako (pia). Mwambie Mjumbe wa Allaah kwamba sasa nanusa harufu ya Jannah, na waambie watu wangu Ansār kwamba hamna udhuru ikiwa Mjumbe wa Allaah atadhuriwa ilihali bado kuna jicho linapepesa miongoni mwenu." Baada ya (kusema) hayo akaaga Dunia.[253]

132. Sa'ad amehadithia kwamba alimpita mtu siku ya vita vya Khandaq akiwa mikono na miguu yake imekatwa akiwa anatambaa (anajikokota) na (huku) akisoma:

"Na atakayemtii Allaah na Rasuli, basi hao watakuwa pamoja na wale Aliowaneemesha Allaah miongoni mwa Manabii na Swiddiqiyna na Mashuhadaa na Swalihina, na uzuri ulioje kuwa pamoja na hao."[254]

Mtu fulani akamuuliza wewe ni nani? Akajibu "Mimi ni katika Ansār."[255]



---

[ 253] Al-Bayhaqī katika ad-Dalā'il, al-Hākim (sanad yake ni sahīh)
[254] an-Nisā : 69
[255] Ibn al-Mubārak

133. Abū al-Hasan al-Muradi amesimulia kwamba 'Aliy bin Bakr amesema: "Nimemuona Muislam katika vita dhidi ya Warumi utumbo wake ukiwa umemwagika mbele yake juu ya Shogi (kiti chake cha kukalia juu ya farasi) akaurudishia tumboni mwake na akazungushia kilemba chake sehemu hiyo akafunga. Akaendelea kupigana na mwisho aliwaua wanajeshi wa kirumi zaidi ya kumi kabla ya kuanguka na kufariki!"

## SURA NA.07

## FADHILA ZA KUMUUA KAFIRI KWA AJILI YA ALLAAH

Allaah anasema:

"Basi mnapokutana (vitani) na wale waliokufuru wapigeni katika Shingo (zao wafe mara moja)…"[256]

134. Abū Hurayrah amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Kafiri na mwenye kumuua kafiri hawatajumuishwa pamoja katika moto wa Jahannam."[257],[258]



[256] Muhammad : 04
[257] Muslim.
[258] Kwa maneno mengine, Muislam anapata fadhila nyingi sana Za kumuua kafiri kiasi ambacho Allaah hatamdhalilisha Muislam kwa kumuweka pamoja na kafiri katika Jahannam.

135. Anas bin Mālik alimsikia kaka yake, al-Barā akiimba mashairi, hivyo akamwambia: "Ewe kaka yangu, unaimba mashairi? Vipi ikiwa haya ndo maneno yako ya mwisho unayoyasema (utakayokufa nayo)?"[259] Al-Barā akasema "Hapana! Mtu kama mimi hawezi kufa kitandani. Nimeua Makafiri na Wanafiq 99!"[260]

136. 'Umar aliwaandikia ma-Amiri jeshi wake kutomruhusu kamwe al-Barā kushika nafasi yoyote ya uongozi katika Jeshi la Waislam. Sababu ni: 'Umar alisema yeye (al-Barā) ni hatari sana kwa Waislam![261]

137. Wakati wa vita na majeshi ya Musaylamah al Kadh-dhāb, (al-Barā) alikaa juu ya ngao na akawataka Waislam kuibeba ngao hiyo kwa mikuki yao (wamnyanyue) na wamtupe katika ukuta wa Maadui ili afungue milango! Aliifungua milango lakini baada ya kupata majeraha zaidi ya 80.[262]



---

[259] Pindi Qur-ān ilipokuwa inateremshwa Maswahabah walichukia kusoma chochote isipokuwa Qur-ān. Anas alikuwa anamtahadharisha kaka yake na kumwambia kuwa ukifa sasa hivi na maneno ya mwisho kutamka yakawa ni Uongo wa mashairi, vipi utamkabili Allaah? Katika Usimulizi mwingine alimwambia badala yake Amkumbuke Allaah.

[260] Al-Musannaf ya Ibn Abī Shaybah.

[261] Al-Hākim.

[262] al-Isābah.

138. Anas amesimulia kwamba Mjumbe wa Allaah amesema: “Kutakuwa na mtu mwenye nywele timtim (chafu), nguo (chafu) zenye vumbi, ambaye hakuna yeyote atakaye mjali lakini akila kiapo, Allaah atamtimizia. Mmoja wao ni al-Barā bin Mālik.”[263]

139. Siku ya vita vya Tastur Waislam walimuomba al-Barā ale kiapo kuwapa wao ushindi. Al-Barā akasema: “Ee Allaah! Nachukua ahadi kwamba unatupatia sisi Ushindi juu yao Na kunifanya mimi nimfuate Mtume wako (nife)” Aliwashambulia maadui na Waislam walimfuata. Wafursi walishindwa, na al-Barā alipata Shahādah. Allaah alitimiza kiapo (ahadi) chake.

140. Anas amesimulia: Pindi Abū Mūsā alipoteuliwa kuwa Gavana huko al-Basra alimwambia al-Barā achague nafasi yoyote ya uongozi katika serikali yake na atateuliwa katika nafasi hiyo. Al-Barā akasema: “Sihitaji yoyote. Badala yake nataka unipatie Upinde, Farasi, Mkuki, Panga, na Ngao na kisha nipelekini mimi Jihād. Akamtuma yeye katika Jeshi. Al-Barā alikuwa ni mwanzo kufa (shahīd).[264]

141. Anas amesimulia: Mjumbe wa Allaah alisema siku ya vita vya Hunayn “Atakaye muua kafiri aweza kumpora (kuchukua mali yake kama Ghanimah).” Siku hiyo Abū Talhah aliwaua makafiri 20 na alichukua mali zao wote.[265]



[263] At-Tirmidhī, Al-Hākim.
[264] Ibn Abī Shaybah.
[265] Abū Dāwūd, Al-Hākim.

## SURA NA.08

## FADHILA ZA MTU AU KIKUNDI CHA WATU KUJITOSA KATIKA JESHI KUBWA LA MAKAFIRI WAKITAKA SHAHĀDAH NA KUWATIA MADHARA (HASARA) MAADUI

Allaah Anasema: "Wakasema wale walio na yakini kwamba wao ni wenye kukutana na Allaah: "Makundi mangapi machache yameshinda makundi mengi kwa idhini ya Allaah? Na Allaah Yu pamoja na wenye kusubiri."[266]

Allaah Anasema: "Na miongoni mwa watu yupo anayeiuza nafsi yake kutafuta radhi za Allaah. Na Allaah ni Mwenye huruma mno kwa waja."[267]

142. Mudrik bin Abū 'Awf amesema: "Nilikuwa na 'Umar pindi alipopata mjumbe kutoka kwa an-Nu'mān bin Maqram. 'Umar akamuuliza kuhusu hali ya wanajeshi [wa kiislam]. Mjumbe akawa anamtajia baadhi ya watu maarufu waliofariki [waliopata Shahādah] na kisha akasema,"Na wamefariki baadhi yao ambao siwajui." 'Umar akasema "Lakini Allaah anawajua (zaidi)" Yule Mjumbe akasema "Na watu (wanaume) waliojiuza wenyewe kwa Allaah." Mudrik akasema "Miongoni mwao ni Ammi -



[266] Al-Baqarah : 249
[267] Al-Baqarah : 207

yangu, watu wanadai alijiua mwenyewe (kwa kujitosa katika Jeshi la Maadui)" 'Umar akasema: "Yeyote mwenye kudai hivyo ni muongo. (Bali) Yeye (ammi yako) ni katika wale waliouza Dunia hii kwa (ajili ya) Ākhirah."[268]

143. Kikosi cha askari wa Makuffār kilikuja kutokea mashariki na kilikutana na mtu katika Ansār. Aliwashambulia (alipambana nao) peke yake na alijipenyeza katika safu zao mpaka alipotokezea katika kikosi kingine. Kisha aliwashambulia kwa nyuma na alizivunja safu zao mpaka alipotokezea kwa mbele. Alirudia kufanya hivyo mara mbili au tatu. Sa'ad bin Hishām alimsimulia haya Abū Hurayrah. Abū Hurayrah akasoma:

"Na miongoni mwa watu yupo anayeiuza nafsi yake kutafuta radhi za Allaah. Na Allaah ni Mwenye huruma mno kwa waja."[269],[270]

Aslam bin Abī 'Imrān amesema tulikuwa katika kikosi cha Jeshi tukitokea Madīnah kuelekea Konstantinopo (Uturuki ya sasa). Amiri Jeshi alikuwa 'Abdur-Rahmān bin Khālid bin al-Walīd. Warumi walikuwa wamegeuza migongo yao wakizielekea njia za mji. Akatoka mtu miongoni mwetu peke yake akawakimbilia Maadui. Baadhi ya watu wakasema! "Lā Ilāha IllaLlāh! Anajitia mwenyewe katika Maangamizo!" Abū Ayyūb al-Answārī (Swahabah) anasema:



[268] Al-Musannaf (sanad yake ni Sahīh)
[269] Al-Baqarah : 207
[270] Al-Musannaf

“Āyah hii ilishuka ikituzungumzia sisi ma-Answari. Pindi Allaah alipompatia Mtume wake Ushindi na Uislam Ukatawala, tukasema turudini katika Biashara zetu na kuzisimamia vizuri. Kisha Allaah akateremsha Āyah:

“Na toeni katika njia ya Allaah, wala Msijitieni kwa mikono yenu katika Maangamizo. Na fanyeni wema, Hakika Allaah anawapenda wafanyao wema.”

Kwa hivo kujitia sisi wenyewe katika Maangamizi ilimaanisha kurudi katika Mashamba yetu na Biashara zetu na Kuacha Jihād.”

Abū ‘Imrān amesema: “Abū Ayyūb alibaki katika Jihād mpaka alipozikwa Konstantinopo.”[271]

144. Mujāhid amesema: Mjumbe wa Allaah aliwatuma wanaume wawili tu: ‘Abdullāh bin Mas’ūd na Khabbāb kama Jeshi, na alimtuma Dihyah peke yake kama Jeshi.[272]

145. Ash-Shāfi’ī amesema: Ansār mmoja alikuwa nyuma amechelewa wakati mauaji ya ma-Swahabah yalipo-fanyika kandokando ya Kisima cha Ma’unah. Wakati anafika, Kunguru walikwisha anza kuwala rafiki zake. Akamwambia ‘Amr bin Umayyah: “Nitakwenda peke yangu na kuwakabili maadui ili waniue. Sitaki kubaki nyuma ilihali wenzetu wameuawa.” Alifanya hivyo na aliuliwa. Wakati ‘Amr bin Umayyah (mhanga pekee wa tukio hilo) alipomwambia -



[271] Abū Dāwūd, At-Tirmidhī, al-Hākim.
[272] As-sunan al-Kubra.

Mjumbe wa Allaah kuhusu kilichotokea, Mjumbe wa Allaah alisema maneno mazuri kuhusu mtu huyo na kisha akamwambia ‘Amr bin Umayyah: “Na kwa nini haukwenda pamoja naye?”

146. Yazīd bin Abī ‘Ubayd amesema: “Nilimuuliza Salamah bin al-Akwa’: ‘Ipi ilikuwa Bay’ah yako kwa Mjumbe wa Allaah siku ya Hudaybiyyah?’ Akasema: ‘ (Tulimpa bay’ah ya kufa) Tulimuahidi kufa’”[274]

147. Mjumbe wa Allaah amesema: “Zitafika zama ambazo mbora katika wanadamu atakuwa ni mtu ambaye ameshika hatamu za Farasi wake kwa ajili ya Allaah, pindi akisikia wito wa kupigana (Jihād) anapanda Farasi wake na anatafuta kufa (Shahīd).”[275]

148. Amehadithia Ibn Mas’ūd: Mjumbe wa Allaah amesema: “Allaah hufurahishwa na watu waili, mmoja ni yule mwenye Kuamka katika kitanda chake kizuri kwa ajili ya Kuswali, akitaraji kupata ujira kutoka kwa Allaah na akikhofu Adhabu zake. Mtu wa pili ni yule aliyeenda kupigana katika njia ya Allaah lakini wenzake (jamaa zake) wakageuza migongo yao vitani (wakakimbia). Akakumbuka adhabu ya mtu kugeuza mgongo wake na Ujira (fadhila) wa kuthubutu (kuwa imara), hivyo akarudi kupigana ili damu yake imwagike. Allaah husema: “Mtazameni Mja wangu! Amerudi kupigana akitamani yale nitakayo mlipa yeye na akiogopa Adhabu yangu mpaka Damu yake ilipomwagwa.”[276]



---

[273] Asunan al-Kubra.
[274] Al-Bukhārī na Muslim.
[275] Abū ‘Uwanah.
[276] Ahmad (Sahīh), al-Musannaf, At-Tabarānī.

Kusingekuweko na hadithi yoyote kuhusu mtu kujitosa mwenyewe katika jeshi la maadui, hadithi hii ingetosheleza.

149. Salamah bin al-Akwa' amesimulia: Kisha tukaondoka kurudi Madīnah, na tukapumzika kidogo katika sehemu ambayo kulikuwa na Mlima baina yetu na Banū Lihyān, ambao walikuwa ni Washirikina. Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alimuombea msamaha kwa Allaah, mtu ambaye alipanda Mlima wakati wa Usiku ili kuwa mpelelezi wa Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na maswahabah wake. Nilipanda (mlima huo) mara mbili au tatu usiku huo. (Hatimaye) Tukafika Madīnah. Mjumbe wa Allaah akamtuma mtumwa wake, Rabah kuchunga ngamia wake na nilikuwa pamoja naye. (Pia) Nilienda na Talhah kuchunga ngamia wake.

Wakati giza lilipoingia, Abd al-Rahman al-Fazari alivamia na kuwaswaga ngamia wote wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na akamuua mtu aliyekuwa akiwalinda. Nikasema Rabah, endesha farasi huyu, mpelekee Talhah bin 'Ubaydillāh na mwambie Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwamba washirikina wametokomea na ngamia wake. Kisha nikasimama juu ya kituta (kilima) na nikaugeza uso wangu kuelekea Madīnah, Nikaita mara tatu: Njooni mtusaidie! Kisha nikatoka kuwatafuta wavamizi, nikiwarushia mishale na nikiimba shairi:

Mimi ndiye mwana wa al-Akwa'    Na leo ni siku ya kushindwa kwa madhalili.

Nilikuwa nikimshtukiza (kumvamia kwa ghafla) mtu katika wao, namrushia mshale ambao utampiga katika bega lake. Na huku nikisema: Chukua huu, wakati huo nikiimba mstari -
Mimi ndiye mwana wa al-Akwa'    Na leo ni siku ya kushindwa kwa madhalili.

Wallaahi niliendelea kuwapiga mishale na kuwalemaza wanyama wao. Pindi mpanda farasi aliponigeukia, nilikuwa nikienda kwenye mti na hukaa katika shina lake (nikijificha). Kisha humpiga yeye na kumlemaza farasi wake. (Hatimaye) Wakaingia katika korongo dogo la mlima. Nikaupanda Mlima huo na wao wakiwa katika ghuba nikawa (nawarushia) nawapiga mawe. Nikaendelea kuwafukuza (kuwakimbiza) hivi hivi mpaka nilipowaokoa ngamia wote wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na hakuna ngamia waliobaki nao (hata mmoja). Wakaniacha (wakanikimbia); kisha nikawafuata nikiwarushia mishale (mfululizo) mpaka walipodondosha zaidi ya majoho thalathini na mikuki thalathini, ili kupunguza (uzito wa) mizigo yao. Katika kila walichokidondosha nilikiwekea alama kwa kutumia Jiwe ili Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na Maswahaba wake waweze kukitambua (kwamba ni ghanīmah zilizoachwa na Maadui). (Wakaendelea kukimbia) mpaka walipofika katika bonde dogo, wakati Fulani Fulani, mtoto wa Badr al-Fazari alipojumuika nao. Wakakaa ili kupata kifungua kinywa na mimi nikakaa juu ya Jiwe lililochongoka. Al-Fazari akasema: *Ni nani huyu ninayemwona?* Wakasema*: Mtu huyu ametushambulia sana. Wallaahi hajatuacha sisi tangu Magharibi na ameendelea kuturushia mishale mpaka alipotunyang'anya kila kitu chetu*. Akasema: *Wanne wenu wanatakiwa kumvizia (na Kumuua).* (Kwa hiyo), wanne wao wakapanda mlima kunifuata mimi. Ilipokuwa (wako karibu kiasi cha mimi) naweza kuongea nao, nikasema: *Mnanitambua mimi?* -

Wakasema: *Hapana. Wewe ni nani?* Nikawaambia: *Mimi ni Salamah, mtoto wa al-Akwa'. Naapa kwa yule ambaye ameutukuza Uso wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) naweza kumuua yeyote miongoni mwenu nimtakaye lakini hakuna yeyote kati yenu awezaye kuniua.* Mmoja wao akasema: *Nafikiri (yuko sahihi)!* Kwa hivyo wakarudi. Sikuondoka mahala pangu mpaka nilipomuona mpanda farasi wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), aliyekuja akiendesha akikatiza kwenye miti (porini). Lo! Wa mbele kabisa katika wao alikuwa Akhram al-Asadi.

Nyuma yake alikuwa ni Abū Qatādah al-Answārī na nyuma yake alikuwa al-Miqdād bin al-As-wad al-Kindī. Nikashikilia hatamu za farasi wa Akhram. (Baada ya wavamizi kuona hivi,) wakaondoka. Nikamwambia (Akhram), jilinde mwenyewe dhidi yao mpaka Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na maswahabah wake watakapojumuika nawe. Akasema: *Salamah, Ikiwa Unamuamini Allaah na Siku ya Mwisho na (kama) unafahamu kwamba Jannah ni haqq na Jahannam ni haqq, usisimame baina yangu na Shahādah.* Hivyo nikamuacha akaondoka. Akhram na 'Abd ar-Rahmān (al-Fazari) wakakutana vitani. Akhram akampiga (akamlemaza) farasi wa 'Abd ar-Rahmān na mwenzake akampiga yeye kwa mkuki na akamuua. 'Abd ar-Rahmān akarudi akiendesha farasi wa Akhram. Abū Qatādah, mpanda farasi wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikutana na 'Abd ar-Rahmān (vitani), akamchoma kwa mkuki wake na akamuua. Naapa kwa yule ambaye ameutukuza Uso wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), niliwafuata nikikimbia kwa miguu yangu (kwa kasi sana) kiasi kwamba sikuweza kuwaona nyuma yangu maswahabah wa Muhammad (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), wala vumbi lolote linalotimliwa na farasi wao. Niliwafuata mpaka karibu Jua kuzama, wakafika katika bonde lenye chemchem ya maji,

liitwalo Dhu Qarad, ili wapate kunywa (maji), kwani walikuwa na kiu. Wakaniona nikiwa mbio kuwaendea. Nikawafukuza katika bonde kabla hata hawajanywa tone la maji yake. Wakaondoka juu ya bonde na kukimbilia chini (wakateremka). Nikawakimbilia (nyuma yao), nikampata mmoja wao, nikampiga mshale katika bega lake na nikamwambia: *Chukua huu. Mimi ndiye mwana wa al-Akwa' Na leo ni siku ya kushindwa kwa Waovu.* Mwenzake (aliyekuwa ameumizwa/ amejeruhiwa) akasema: *Mama yake amlilie! Wewe ndiye al-Akwa' ambaye ametukimbiza tangu asubuhi?* Nikamwambia : *Ndiyo, ewe adui yangu, ni Akwa' yuleyule.* Waliacha farasi wawili wamekufa wamefungwa katika kituta (kilima) na nikaenda kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) nikiwaburuza. Nikakutana na 'Āmir akiwa na chombo chenye maziwa yalochanganywa na maji na chombo chenye maji. Nikatawadha kwa maji hayo na nikanywa maziwa. Kisha nikaenda kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akiwa katika chemchem ya maji ambayo niliwafukuza mwanzo. Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikwisha wateka ngamia hao na kila kitu nimeshakiteka na mikuki yote na Majoho niliyowapokonya Mushrikūn na Bilāl amechinja ngamia (jike) katika ngamia hao niliyowateka kutoka kwao, na alikuwa anachoma maini yake na nundu yake kwa ajili ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Nikasema: *Mjumbe wa Allaah, naomba nichague katika watu wetu, watu mia (100) na nitawafuata wanyang'anyi hawa na nitawamaliza wote ili asibakie yeyote wa kutoa taarifa (kwa watu wao juu ya kuangamia kwao).* (Kwa maneno yangu haya), Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alicheka sana mpaka magego yake yaliweza kuonekana katika mwanga wa moto, na akasema: *Salām, unafikiri waweza kufanya hivyo?* Nikasema: *Ndiyo, kwa jina la ambaye amekukirimu (amekutukuza) wewe*. Akasema: *Sasa hivi wamefika katika mji wa Ghatafan mahali ambapo wanapokelewa kwa Shangwe.* (Hapo) Mtu kutoka Ghatafan akaja na akasema:

*Fulani Fulani amewachinjia ngamia*. Walipokuwa wanamchuna ngozi yake, wakaona vumbi (likitimka kutoka mbali). Wakasema: *Wanakuja (Akwa' na watu wake)*. Kwa hiyo wakatoweka (wakaondoka).

Ilipofika asubuhi, Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema: *Mpanda farasi wetu bora leo hii ni Abū Qatādah na Mkimbiaji bora wa mbio leo hii ni Salamah.* Kisha akanipa vigao viwili vya Ghanīmah – Gawiwo la Mpanda farasi na Gawiwo la Mkimbia mbio za miguu na alijumuisha vyote kwa ajili yangu.[277]

Katika ombi la pili la Salamah kupewa watu mia (100) ni dalili (uthibitisho) wa idadi kubwa ya maadui, la si hivyo asingaliomba (watu wengi) idadi hiyo.

150. Al-A'lā bin al-Hdhrami amesema: Bisr bin al-Arta'ah alishambulia ardhi ya Warumi. Lakini wanajeshi wake wa nyuma walikuwa wakishambuliwa mara kwa mara na pindi akiandaa mtego kwa ajili ya washambuliaji, badala yake wanajeshi wake hushambuliwa. Hadi alipoamua kubaki nyuma akiwa na wanajeshi wake mia moja (100) kuchunguza ni nani alikuwa akiwavamia. Siku moja alienda peke yake katika bonde moja, na akawakuta farasi thalathini wamefungwa kando ya nyumba ya kitawa (monesteri), ikiwa na wapiganaji ndani yake. Akaelewa kwamba hili ndilo kundi ambalo hulishambulia jeshi lake. Akaenda kando ya nyumba hiyo ya kitawa na akamfunga farasi wake na akaingia ndani na akafunga mlango nyuma yake ili kuwazuwia wasitoke. Akaanza kupigana nao mkono kwa mkono na mpaka wakati walipoamua kushika silaha kwa mikono yao tayari alikwisha



[277] Ahmad, Muslim.

waua watatu (3) miongoni mwao. Wakati wanajeshi wa Bisr walipogundua kutokuwepo kwake wakaanza kumtafuta na wakaja katika monesteri hiyo na wakamkuta farasi wake. Pia waliweza kusikia kelele zikitoka ndani ya monesteri hiyo. Wakajaribu kuingia ndani lakini mlango ulikuwa umefungwa, hivyo walivunja baadhi ya paneli za dari ili kuingia ndani ya Monesteri. Walimkuta anapigana na wanajeshi hao akiwa na upanga katika mkono wake mmoja na mkono mwingine ameshikilia baadhi ya utumbo wake uliomwagika. Kisha akaanguka chini akazimia. Wanajeshi wake wakaemdelea kupigana wakawaua baadhi na kuwateka wengine waliobaki. Mateka wakawauliza wanajeshi (wa Bisr): *"Tunawauliza kwa jina la Allaah! Alikuwa ni nani mtu huyu?"* Wakawaambia "*Ni Bisr bin Arta'ah*." Wanajeshi wa Ki-Rumi wakasema: "*Kwa Wallaahi hakuna mwanamke aliyewahi kuzaa mtu kama yeye!*" Wanajeshi wakaurudishia ndani ya tumbo lake, utumbo uliokuwa unaning'inia kwani hakuna uliotoboka. Wakafunga tumbo lake kwa vitambaa vyao na wakambeba kumrudisha. Kisha tumbo lake lilishonwa na alitibiwa.[278]

Kuna tofauti ya rai kwamba Bisr alikuwa ni Swahabah au Tābi'ī. Alikuwa ni mmoja wa Watu Wavumilivu katika Ummah huu.

151. Al-Barā bin 'Āzib amesimulia: "Mjumbe wa Allaah alimtuma 'Abdullāh bin 'Atīq na 'Abdullāh bin 'Utbah wakiwa na kundi la watu kwenda kwa Abū Rafī (Kumuua). Walikwenda mpaka wakakaribia katika kasr (Ngome), ambapo 'Abdullāh bin 'Atīq aliwaambia: "Subirini (hapa),



[278] Abū Hajjāj Al-Muzzi na wengine.

wakati huohuo nitakwenda na (kuchunguza) kuangalia.” ‘Abdullāh akasema baadaye “Nilifanya mbinu ili kuingia katika ngome. Kwa bahati, walipoteza punda wao na wakatoka nje wakiwa wamebeba moto uwakao (kwa ajili ya mwanga) ili kumtafuta. Nilihofia kwamba wangeweza kunitambua, hivyo nikajifunika kichwa na miguu yangu na nikajifanya kujisaidia: Mlinda mlango (mlinzi) akaita “Anayetaka kuingia ndani, anatakiwa kuingia kabla sijafunga mlango.” Hivyo nikaenda ndani na nikajificha mwenyewe katika zizi la punda karibu na mlango wa kasri. Wakala chakula cha jioni (usiku) pamoja na Abū Rafī na wakawa na mazungumzo mpaka baadaye usiku. Kisha wakarudi majumbani mwao. Sauti zilipokwisha na sikuona tena matembezi yoyote, nikatoka. Nimeshaona ni wapi mlinzi alipoweka funguo ya kasri (ngome) katika shimo kwenye ukuta. Nikauchukua na kufungua mlango wa kasri, huku nikijisemea mwenyewe, “Kama watu hawa wakiniona, nitakimbia kwa urahisi.” Kisha nikafunga kwa nje milango yote ya nyumba zao ilihali wao wako ndani, na nikashuka kwa ngazi kwenda kwa Abū Rafī. Niliiona nyumba ikiwa na kiza kabisa taa zake zikiwa zimezimwa, na sikuweza kujua mtu huyu yu wapi. Kwa hiyo nikaita “Ewe Abū Rafī!” Akajibu “ Nani?” Nikaifuata sauti na nikampiga. Alilia kwa nguvu lakini pigo langu halikufanikiwa. Kisha nikaja kwake nikajifanya kumsaidia, nikisema kwa sauti tofauti na yangu (nimeibadilisha) “Una tatizo gani, ewe Abū Rafī?” Akasema “Haujashangazwa? Ole ya mama yako! Mtu amekuja na kunipiga panga!” Hivyo, tena nikamkusudia na nikampiga,

lakini pigo langu halikufanikiwa tena, na kutokana na hilo Abū Rafī alilia kwa nguvu sana na mke wake akaamka. Nikaja tena nikaibadilisha sauti kana kwamba ni mtu wa kumsaidia, na nikamkuta Abū Rafī amelala kwa mgongo wake, hivyo nikamzamishia panga katika tumbo lake mpaka niliposikia sauti ya kuvunjika mfupa. Kisha nikatoka nje nikiwa na wasiwasi na nikaenda katika ngazi ili kushuka, lakini nilidondoka chini na nikateguka mguu wangu. Nikaufunga na nikaenda kwa wenzangu nikichechemea. Nikawaambia "Nendeni kwa Mjumbe wa Allaah mkampe habari hizi njema, lakini sitaondoka (mahali hapa) mpaka nisikie habari za kufa kwake (Abū Rafī)." Ilipoingia Alfajiri, mtangazaji wa vifo akaenda katika kiambaza na kutanga "Nawatangazieni habari za kifo cha Abū Rafī." Nikasimama na kuendelea bila kuhisi maumivu yoyote mpaka nilipowapata wenzangu kabla hawajafika kwa Mtume ambapo nilimpa habari njema."[279]

Katika vita vya al-Qādisiyyah Waislam walikuwa wachache zaidi ya alfu Saba na Makuffār walikuwa zaidi ya alfu arobaini au alfu sabiini wakiwa na Ndovu (tembo) sabiini.

152. at-Tartūshi ameandika katika Sirāj al-Mulūk kwamba 'Amr bin Mād Yakrib alienda pembeni ya mto na akawaambia watu wake: "Nitavuka daraja. Mkinifuata baada ya kitambo cha kuchinja Ngamia mtanikuta mimi nikiwa na upanga wangu nikipigana na yeyote aliye mbele yangu, maadui wamenizunguka na mimi nimesimama kati yao. Mkija baada (zaidi) ya muda huo mtanikuta nimeshafariki." Kisha akavuka daraja juu ya mto kuelekea katika kambi ya



[279] Al-Bukhārī.

maadui. Punde baadaye watu wake wakasema: “Enyi wana wa Zabid! Je tutamwacha mtu wetu peke yake? Hatutampata hata akiwa mzima (yuko hai).” Wakavuka daraja na wakamkuta akiwa hana ngamia wake na akiwa ameshika miguu ya nyuma ya farasi wa adui yake na farasi akashindwa kusogea. Mpiganaji juu ya farasi alikuwa akijaribu kumpiga ‘Amr kwa upanga wake kwa nyuma bila mafanikio. Mpiganaji huyo alipotuona tunashambulia, akashuka chini (ya farasi wake) na akakimbia. Kisha ‘Amr akampanda farasi huyo. Kisha akatuambia: “Mlikaribia kunikosa.” Wakamuuliza: “Farasi wako yuko wapi?” Akasema: “Alipigwa mshale uliomuua na nikadondoka nyuma yake.”

153. At-Tartūsh anataja katika Sirāj al-Mulūk na al-Qurtubī katika Historia yake kwamba Tāriq bin Ziyād alipita Andalusia (Peninsula ya Iberia) akiwa na watu 1700. Tathfir alikuwa ni msaidizi wa Lathriq na alinipigana na Tāriq na Jeshi lake kwa siku tatu mfululizo. Akatuma ujumbe kwa Lathriq kwamba baadhi ya watu walivuka kuja kwetu na sifahamu kama ni wa Dunia hii au wametoka Mbinguni! Hatuna uwezo wa kuwapiga peke yetu hivyo tunakuomba mwenyewe uje kutusaidia. Lathriq alikuja na Jeshi imara la watu alfu Tisini (90000).Mambo yalikuwa yamekuwa magumu kwa Waislam kwa hiyo Tāri akawaambia: Hamna pakukimbilia isipokuwa katika Panga zenu. Mtaenda wapi ilihali mko katikati ya mji wa maadui zenu na bahari iko nyuma yenu? Nitafanya kitu ambacho kitaleta Ushindi ama mauti.” Wakasema:-

“Utafanya nini?” Akasema: “Nitawashambulia watu wao moja kwa moja. Mkiniona nashambulia, shambulieni pamoja nami?” Walifanya hivyo na Lathriq na wanajeshi wake wengi waliuawa na walishindwa. Waislam wachache tu waliuawa. Kisha Tāriq akakisafirisha kichwa cha Lathriq kwa Mūsā bin Nusayr huko Afrika na Mūsā naye akakisafirisha kwa Khalīfah al-Walīd bin ‘Abdul-Malik huko Damaskas.

154. Thābit amesimulia kwamba Ikrimah mtoto wa Abū Jahl (aliyekuwa ni Muislam) alishuka katika farasi wake vitani. Khālid bin al-Walīd akamwambia: “Usifanye hivyo. Kifo chako kitakuwa ni dhiki (shida) kwa Waislam.” Akajibu: “Ewe Khālid niache mwenyewe! Ulikuwa muislam pamoja na Mjumbe wa Allaah wakati mimi na baba yangu tulikuwa ni maadui wabaya zaidi dhidi yake.” Akapigana kwa miguu (bila kipando) mpaka alipouawa.[280]

Ikrimah alipata Shahādah katika vita vya Yarmūk.

155. Malik bin Dinar amesema: Wakati wa vita vya Zawiyah, ‘Abdullāh bin Ghalib alisema: “Natafuta kitu ambacho sitarudi nyuma (sitakata tamaa)! Tuende Jannah! Kisha akavunja ghala yake ya panga na akapigana mpaka alipouawa. Alipozikwa, kaburi lake lilikuwa latoa harufu ya Misk. Nikaenda mwenyewe katika Kaburi lake na nikachukua baadhi ya udongo wake na nilinusa (harufu ya) misk itokayo katika udongo huo.”[281]



[280] Ibn Al-Mubārak, As-Sunan al-Kubrā.
[281] Al-Bayhaqī.

Ma-‘Ulamā wametofautiana katika suala la mtu mmoja kujitosa mwenyewe katika Jeshi la Maadui peke yake na tumeshataja mwanzo dalili za kutosha zinazoonesha kwamba ni jambo linalopendekezwa na lina Ujira mkubwa.

Abū Hamīd al-Ghazali amesema katika *Ihyā:* “Hakuna tofauti ya Rai kwamba Muislam mmoja anaweza kuzishambulia safu za Makuffār na akapigana nao peke yake, ijapokuwa anajua kwamba atauliwa. Na kama inavyoruhusiwa mtu kuwapiga mpaka auliwe, kadhalika inaruhusiwa kufanya hivyo katika Kuuamrisha kheri na kukataza shari (Munkar). Lakini kama anajua kwamba kitendo chake hicho hakitamdhuru adui, kama vile Kipofu au mtu asiyejiweza kujitosa mwenyewe katika maadui, hilo limekatazwa (haliruhusiwi). Inaruhusiwa kwake yeye kufanya kitendo hicho atakapoona kwamba hatauawa mpaka yeye mwenyewe awauwe, au atakapoona kwamba kitendo chake kitavunja mioyo ya makafiri kwa wao kuona uvumilivu wake na kufikiri kwamba Waislam hawajali uhai wao na kwamba wanapenda Shahādah kwa ajili ya Allaah. Hilo litawadhoofisha.”

Ar-Rafi’ī na An-Nawawī na wengine wamesema kwamba inaruhusiwa kuhatarisha Nafsi yako katika Jihād. Ki-Ukweli An-Nawawī katika Sharh yake ya Swahīh Muslim amesema kwamba ni Ijmaa ya wanachuoni (ma-‘Ulamā). Ametaja hilo katika Sharh yake katika simulizi ya vita vya Dhī Qird.

Al-Qurtubī amesema: “Na hili ni sawa na yaliyosimuliwa (katika al-Bukhārī) kwamba mtu alikuja kwa mjumbe wa Allaah na akamuuliza: “Vipi ikiwa nitauliwa katika njia ya Allaah, hali nikiwa na ikhlāsw na Subra?” Mjumbe wa Allaah akasema: “Utapewa Jannah.” Akajitosa mwenyewe katika Jeshi la maadui mpaka alipouliwa.

146

## SURA NA.09

## MUBĀRAZAH

Mubārazah unaruhusiwa kwa mujibu wa Ijmaa ya Wanazuoni. Kukubali mwaliko wa Mubārazah kutoka kwa Kafiri inapendekezwa. Kuomba Mubārazah haipendekezwi wala haichukizi kulingana na madh-hab ya ki-Shāfi'ī. Inafaa kwa mtu ambaye ni mzoefu na inachukiza kwa mtu dhaifu, ambaye yeye mwenyewe hajiamini vya kutosha. Kwa hakika inasemwa kwamba hairuhusiwi kwa mtu huyu kutaka Mubārazah. Ni Sunnah kupata ruhusa kutoka kwa Amīr (Kiongozi) lakini pia bado yaruhusiwa kufanya bila yeye kujua.

Imām Malik aliulizwa kuhusu mtu ambaye anasimama mbele ya Jeshi na kuomba Mubārazah. Akajibu: *Inategemeana na Niyyah yake. Ikiwa anafanya hivyo kwa ajili ya Allaah, sioni tatizo katika hilo. Kwa sababu hiyo ilikuwa ni ada (desturi) ya wale wa kabla yetu.*

Imām ash-Shāfi'ī amesema: *Sioni tatizo la Mubārazah.*

Fahamu kwamba Mubārazah wakati wa Vita, na kukubali mwaliko wake (wa kufanya Mubārazah) , ni mwenendo wa Mashujaa, ni ishara ya hishima kwa watu mashujaa na imekuwa ni Fahari (Tunu/Hishima) yao wakati wa Uislam na kabla.

156. ‘Amr bin ‘Abdwud (Mmoja wa Wapiganaji wakubwa wa ma-Quraysh) wakati wa vita vya Khandaq alitoka mbele na kuomba Mubārazah. ‘Aliy aliyekuwa amevalia ghala ya silaha ya chuma, alisimama na kusema: “Nitakukabili.” Mjumbe wa Allaa akamkatalia na akasema: “Ni ‘Amr! Kaa chini!” ‘Amr akaita tena akisema: “Hakuna mtu kati yenu! Iko wapi Jannah ambayo mnadai kwamba yeyote atakayekufa miongoni mwenu ataiingia? Hakuna mtu miongoni anayeweza kusimama na kunikabili.” ‘Aliy akasimama tena na kusema: “Nitakukabili” Mjumbe wa Allaah akasema “Ni ‘Amr! Kaa chini!” ‘Amr akaita tena, mara hii akisoma mistari ya mashairi ya kuwapa changamoto (kuwachalenji) Waislam. ‘Aliy akasimama kwa mara ya tatu na kusema: “Nitakukabili.” Mjumbe wa Allaah akasema “Ni ‘Amr!” ‘Aliy akajibu “Ndiyo nini ikiwa ni ‘Amr!” Mara hii Mjumbe wa Allaah akamruhusu. ‘Aliy akainuka na kumwendea ‘Amr huku akiimba mistari ya Mashairi. ‘Amr akamwambia: “Wewe ni nani?” Akajibu: ‘Aliy, mwana wa Abū Tālib” ‘Amr akasema: “Badala yako, wakubwa wako wasogee mbele. Sitaki kumwaga Damu yako mwanangu!” ‘Aliy akasema: “Lakini mimi nitafurahi kuimwaga damu yako!” ‘Amr alikasirika. Akamwendea ‘Aliy na akachomoa upanga wake kwa hasira mithili ya mwako wa moto kutoka katika ghali yake. Akampiga ‘Aliy kwa hasira, Lakini ‘Aliy alijikinga mwenyewe kwa ngao yake. Pigo (hili) lilikuwa zito sana likapitiliza na kumjeruhi ‘Aliy katika Kichwa chake. Lakini ‘Aliy alimpiga ‘Amr pigo la ghafla katika bega lake, lililomdondosha chini katika wingu la vumbi lililokuwa likitimka kutokana na mapigano yao. Kisha Mjumbe wa Allaah alisikia sauti kubwa za *Takbīr* za Waislam. ‘Aliy amemuua ‘Amr bin ‘Abdwud.[282]



[282] Ibn Hishām.

157. Pindi Khālid alipokuwa anaenda kuuteka mji, mmoja wa Wapiganaji wao alitoka nje ya mlango (geti) akiwa na upanga katika mkono wake wa kulia na ngao katika mkono wake wa kushoto kisha akaomba Mubārazah. Muislam akajitokeza kupigana naye na akamuua. Kisha Muislam akaomba Mubārazah, hivyo makuffār wakampatia (muislam huyo) mpiganaji wao mkubwa. Muislam akamuua. Akaomba mubārazah wa tatu. Mara hii wakamwambia: *"Shetani apigane nawe!"*

158. 'Aliy amesema: " 'Utbah bin Rabī'ah, mwanawe al-Walīd na Kaka yake Shaybah walijitokeza katika vita vya Badr wakitaka Mubārazah. Vijana watatu wa Ki-Answār walienda kuwakabili. 'Utbah akawauliza wao ni akina nani. Walipomjibu, akasema: "Hatuna hamu ya Kupigana nanyi. Tupatieni wanaolingana na sisi katika watu wetu (akimaanisha ma-Quraysh)." Mjumbe wa Allaah akasema: "Hamzah simama. 'Aliy simama. Simama 'Ubaydah bin al-Hārith." Hamzah alimkabili 'Utbah na akamuua, na mimi ('Aliy) nilimkabili Shaybah na nikamuua, na 'Ubaydah na al-Walīd wote walijeruhiana na wakaanguka chini. Hamzah pamoja na mimi tulimwendea al-Walīd na tukammalizia na tukambeba 'Ubaydah.[283]



[283] Abū Dāwūd.

## SURA NA. 10

## ADHABU KALI KWA MWENYE KUGEUZA MGONGO WAKE WAKATI WA VITA

Allaah Anasema:

“Enyi walioamini! Mtapokutana na wale waliokufuru vitani, msiwageuzie migongo (kukimbia). Na yeyote atakayewageuzia mgongo wake siku hiyo - isipokuwa akigeuka kwa kufanya mbinu za kupigana au (amegeuka) kwa kujiunga na kikosi (kingine cha Waislamu) - basi amestahiki ghadhabu ya Allaah, na makazi yake ni Jahannam, na ni pabaya palioje mahali pa kuishia.”[284]

Fahamu kwamba mtu kugeuza mgongo wake ni katika madhambi makubwa kwa Ijmaa ya Wanazuoni na mwenye kufanya hivyo anastahiki Laana ya Allaah na Adhabu yake Kali.

159. Abū Hurayrah amesimula: “Mjumbe wa Allaah amesema: Jiepusheni na mambo saba yenye kuharibu ‘amali zenu: Kumshirikisha Allaah pamoja na mungu mwingine, Uchawi, Kuua nafsi (iliyo haramishwa na Allaah), Kula mali ya Yatima, (Kula) Kujihusisha na Riba, Mtu Kugeuza mgongo wake (Kukimbia) wakati wa vita, na Kuwatuhumu/Kuwasingizia Uzinifu au Uzinzi wanawake waliotakasika (wasiozini, waliojihifadhi).[285]



[284] Al-Anfāl : 15 -16
[285] Al-Bukhārī na Muslim.

Ikiwa Jihād ni Fardhi Kifāyah, inakuwa ni wajib binafsi (Fardh ‘Ayn) pindi majeshi yanapokutana, na kugeuza mgongo (kukimbia) inakuwa hairuhusiwi. Nyudhuru pekee ni:

1. Ikiwa ukubwa wa Jeshi la Adui ni zaidi ya mara mbili ya Lile La Waislam.
2. Kukimbilia (kuchepuka) mahali pengine (palipo bora).
3. Kurudi nyuma kujiunga na kundi lingine la Waislam.
4. Kushindwa (kutoweza) kutokana na Ugonjwa (maradhi) au kuwa mbali na silaha.

Allaah Anasema:

“…Wakiweko miongoni mwenu (Waumini) ishirini wanaosubiri, basi watawashinda (makafiri) mia mbili. Na wakiweko miongoni mwenu mia watawashinda alfu katika wale waliokufuru kwa kuwa wao ni watu wasiofahamu. Sasa Allaah Amekukhafifishieni na Amejua kwamba kati yenu kuna udhaifu. Hivyo basi wakiweko miongoni mwenu (Waumini) mia wenye kusubiri, watawashinda (makafiri) mia mbili; na wakiweko miongoni mwenu (Waumini) alfu, watawashinda (makafiri) alfu mbili kwa idhini ya Allaah. Na Allaah Yu pamoja na wenye kusubiri.”[286]

Ibn Mubārak amesimulia kwamba Ibn ‘Abbās amesema: Mtu mmoja akiwakimbia watu watatu, hapo hajageuza mgongo wake (hajakimbia). Akiwakimbia watu wawili amegeuza mgongo wake (amekimbia) vitani.



[286] Al-Anfāl : 65 - 66

Al-Qurtubī katika Tafsiri yake: Alimradi tu maadui wako zaidi ya mara mbili ya idadi ya Waislam, (Waislam) wanaweza Kurudi nyuma lakini kusubiri (kuthubutu) na kupigana ni bora zaidi. Katika vita vya Mu'tah, Waislam wakiwa 3000 tu walilikabili Jeshi la Warumi lenye Wanajeshi 200,000 wa ki-Rumi na wanajeshi 100,000 wa ki-Arabu. Pia imesemwa kwamba wakati Tāriq alipoifungua al-Andalusia alikuwa na wanajeshi 1700 ilihali maadui wake walikuwa 70,000 wenye nguvu.

Imām Malik aliulizwa kuhusu Muislam anayepambana na wanajeshi kumi (10) wa maadui, Je apigane nao au arudi nyuma? Akasema: *"Hiyari zote zinaruhusiwa kwake."*

160. Mjumbe wa Allaah amesema: "Jeshi la watu 12000 halitashindwa kwa sababu ya Uchache (wao)"[287]

Wengi wa Wanazuoni wanaichukulia hii hadithi kuwa haihusiani na kanuni iliyowekwa na Āyah kwamba ikiwa maadui wako mara mbili ya idadi yenu mnaweza kurudi nyuma (kukimbia).[288]



[287] Abū Dāwūd, As-Sunan al-Kubrā, At-Tirmidhī, Ad-Darmī, Al-Hākim.

[288] Wanazuoni wanasema kwamba mashart haya yanahusu Jeshi lenye wanajeshi chini ya 12000. Lakini, Jeshi la waislam likiwa 12000 au zaidi basi hawatakiwi kugeuza migongo yao haijalishi Jeshi la maadui ni kubwa kiasi gani.

## SURA NA. 11

## NIYYAH ZA JIHĀD

## UJIRA WA JIHĀD HUPATIKANA IKIWA TU NIYYAH YA KUPIGANA NI KHASWAH KWA AJILI YA ALLAAH PEKEE

161. Anas amehadithia: Mjumbe wa Allaah alisema tuliporudi kutoka katika vita vya Tabūk na tukakaribia Madīnah: Kila hatua mliyopiga, na kila bonde mlilopita, kuna watu Madīnah waliokuwa pamoja nanyi." Maswahabah wakauliza: "Vipi watapata (fungu la) ujira ilihali walikuwa Madīnah?" Mjumbe wa Allaah akasema: "Ni wale ambao walitamani kujumuika nanyi lakini hawakuweza (kujumuika)."[289]

162. Abū Mūsā al-Ash'arī amesema bedui alimuuliza Mjumbe wa Allaah kuhusu mtu anayepigana kwa ajili ya (kupata) Ghanīmah (Ngawira) na mtu anayepigana ili akumbukwe (asifiwe), je ni nani (yupi) aliye katika njia ya Allaah? Mjumbe wa Allaah akasema: "Anayepigana ili neno la Allaah liwe juu ndiye anayepigana kwa ajili ya Allaah."[290]

163. Abū Hurayrah amesimulia kwamba mtu mmoja alikuja kwa Mjumbe wa Allaah na akauliza: "Mtu anataka kwenda Jihād na pia anataka manufaa ya ki-Dunia." Mjumbe wa Allaah akasema: "Hana Ujira." Watu waliposikia hayo, yaliwaogopesha. Wakamwambia yule mtu arudi kwa Mjumbe wa Allaah na amuulize tena. Mjumbe wa Allaah akasema. "Hana ujira." Wakamwambia arudi kwa mara ya tatu. Lakini Mjumbe wa Allaah alitoa jibu lile lile."[291]



---

[289] Bukhārī, Abū Dāwūd, Ibn Mājah.
[290] Bukhārī, Muslim.
[291] Abū Dāwūd, Ibn Hibbān, Al-Hākim (Imesahihishwa na adh-Dhahabī.

164. Abū Ya'la bin Muniyah amesema: Pindi Mjumbe wa Allaah aliporuhusu kupigana (vita) mimi nilikuwa Mzee siwezi kupigana. Pia nilikuwa sina mtumishi wa kwenda badala yangu. Hivyo nilimwajiri mtu kushika nafasi (badala) yangu na alipata sehemu yake ya Ngawira kama malipo. Akasema: Sifahamu kiasi changu cha ngawira kitakuwa ni kiasi gani, hivyo kwa nini usiweke wazi kiasi changu cha pesa?" Nikamwambia: "Nitakupatia Dinar tatu." Ulipofika wakati wa kumlipa nikamwambia Mjumbe wa Allaah kuhusu hilo. Akasema: Sioni Ujira wowote kwake yeye katika Dunia hii au Aakhirah kutokana na kupigana kwake isipokuwa hizo Dinar tatu ulizomuahidi yeye."[292]

165. Abū Hurayrah amesimulia kwamba 'Amr bin Aqyash alikopesha pesa kwa Riba na hakutaka Kusilimu mpaka atakapozikusanya. Siku ya Vita vya Uhud aliuliza: "Wapwa wangu wako wapi?" Wakajibu: "(Wako) Uhud." Akauliza kuhusu mtu fulani na akaambiwa yuko Uhud. Akaendelea na akavaa vazi lake la kivita (ngao) na akaenda Uhud. Waislam walipomuona wakasema: "Kaa mbali na sisi 'Amr." Akasema "Nimesilimu." Akapigana hadi akajeruhiwa na akabebwa kurudishwa katika familia yake. Sa'ad bin Mu'ādh akamwambia dada yake amuulize yeye ikiwa alipigana kwa ajili ya Kuwalinda watu wake au kwa ajili ya Allaah na Mtume wake? Akamuuliza na akajibu: "Nimepigana kwa ajili ya Allaah na Mtume wake." Alifariki na akaingia Jannah bila Kuswali japo raka'ah moja.[293]



[292] Abū Dāwūd, Al-Bayhaqī, Al-Hākim (Imesahihishwa na adh-Dhahabī.)
[293] Abū Dāwūd, Al-Hākim (Imesahihishwa na adh-Dhahabī.)

166. Abū Hurayrah amehadithia: Nimemsikia Mjumbe wa Allaah akisema: “Wa kwanza ambaye Allaah atamhukumu siku ya Qiyāmah ni Shahīd. Allaah atamuonesha fadhila zake juu yake na kisha atamuuliza namna gani ulizitumia fadhila hizi? Shahīd atasema: “Nilipigana kwa ajili yako mpaka nikauawa.” Allaah atasema: “Muongo. Ulipigana ili ujulikane kuwa ni mpiganaji na ulipata hilo.” Kisha Allaah ataamuru achukuliwe atupwe katika Moto.”[294]

167. Ibn Mas’ūd amesimulia: Wakati majeshi yanapokutana, Malaika hushuka kuandika watu kulingana na hali (niyyah) zao: Wanaandika kwamba mtu huyu anapigana kwa ajili ya pesa, mtu huyu anapigana kwa ajili ya madaraka (Utawala), mtu huyu anapigana kwa ajili ya Kujionyesha, na mtu huyu anapigana kwa ajili ya Allaah. Wenye kupigana kwa ajili ya Allaah ndio watakaopata Jannah.

## NIYYAH TOFAUTI TOFAUTI KATIKA JIHĀD

Kuwa na niyyah ya kweli (ikhlasw) katika Jihād ni muhimu sana kwani Allaah haikubali Jihād ya Mujāhid mpaka awe anapigana kwa niyyah safi. Kuna aina mbalimbali za niyyah za Mujāhidīn:



[294] Muslim, An-Nasā’ī, Al-Hākim.

## 01. RADHI ZA ALLAAH

Kuna Mujāhidīn wanaotaka Radhi za Allaah kupitia Jihād yao. Wanafanya Jihād kwa sababu wanaamini kwamba Allaah anastahiki kutumikiwa kupitia ‘Ibaadah hii. Wanafanya hivi bila sababu yoyote tofauti na kupata Radhi/mapenzi ya Allaah. Wenye niyyah hii ni wachache.

## 02. MAPENZI YA UISLAM

Baadhi ya Mujāhidīn wanashiriki katika Jihād kwa sababu ya mapenzi na Uangalilifu (uzalendo) wao juu ya Uislam. Wanataka Uislam Ushinde na Kufr Ishindwe.
Hakuna Shaka katika kufaa (kusihi) kwa niyyah hizi mbili. Dalili kwamba Mujāhid huegemeza Jihād zao katika moja ya niyyah mbili ni kwamba hawajali wengine kujua kuhusu Jihād zao na hawajivuni kuhusu hilo. Kwa kuwa tu Allaah Anajua Jihād zao, hili linatosha kwao wao.

## 03. KUTAFUTA JANNAH

Baadhi ya Mujāhidīn wanafanya Jihād kwa ajili ya Kuingia Jannah na kuokolewa kutokana na Jahannam. Hii ni Niyyah ya Mujāhidīn wengi. Wanataka Jannah na wanaogopa Moto (Jahannam). Sasa wengine wanasema kwamba Niyyah hii haitoshi kufikia daraja ya Shahādah. Lakini Rai ya sawa ni kwamba Niyyah hii yatosha kufikia daraja ya Shahādah na kuna dalili (uthibitisho) nyingi kutoka katika Qur-ān, Sunnah na vitendo vya ma-Swahābah kutilia nguvu hili.

Allaah Anasema:

"Hakika, Allaah amenunua kwa Waumini (waislam) nafsi zao na mali zao (Watoe mali zao na nafsi zao katika kupigania Dini) ili na yeye (Allaah) awape Jannah. Wanapigana katika njia ya Allaah, wanaua na wanauawa. Hii ndiyo ahadi aliyojilazimisha (Allaah) katika Tawrāt na Injīl na Qur-ān. Na ni nani atekelezaye zaidi ahadi yake kuliko Allaah? Basi furahini kwa biashara yenu mliyofanya naye (Allaah). Na huko ndiko kufuzu kukubwa."[295]

"Enyi mlio amini! Je! Nikujulisheni Biashara itakayokuokoeni na Adhabu iumizayo? Muaminini Allaah na Mtume wake, na piganieni Dini ya Allaah kwa mali zenu na Nafsi zenu.Haya ni bora kwenu, ikiwa mnajua. Atakusameheni Dhambi zenu na atakuingizeni katika Mabustani yapitayo mito mbele yake na (atakupeni) Maskani mazuri katika Bustani za Milele. Huku ndiko kufuzu kukubwa."[296]

168. Mjumbe wa Allaah amesema: "Atakayepigana katika njia ya Allaah kitambo cha kukamua Ngamia atapata Jannah"[297]

168. Mjumbe wa Allaah amesema: "Je! Hampendi Allaah Akusameheni na akuingizeni katika Jannah? Basi piganeni katika njia ya Allaah"[298]



[295] At-Tawbah : 111
[296] As-Saff : 10 – 12
[297] Ibn Hibbān, An-Nasā'ī, At-Tirmidhī, Ad-Darmī, Ahmad, Ibn Mājah
[298] At-Tirmidhī, Ahmad.

170. Anas bin Malik amesimulia kwamba siku ya Vita vya Badr, Mjumbe wa Allaah alisema: “Simameni muende katika Jannah, ambayo upana wake ni kama (upana wa) mbingu na ardh. ‘Umayr bin Humām akauliza: “Ewe Mjumbe wa Allaah, Jannah upana wake ni kama (upana wa) mbingu na ardh?” Mjumbe wa Allaah akasema: “Ndiyo.” ‘umayr alikuwa akila tende zilizokuwa katika mkono wake. Akasema: “Iwapo nitakuwa hai mpaka nimalize kula tende zangu hizi, bila shaka hayo yatakuwa maisha marefu!” Akazitupa tende zake zilizobakia na akakimbilia katika uwanja wa vita na akauawa (akapata Shahādah).[299]

Inadhihirika kutokana na hadithi hii kwamba ‘Umayr alipigana kwa ajili ya (kutafuta) Jannah.

171. Shaddād bin Hād amesimulia kwamba Bedui mmoja alikuja kwa Mjumbe wa Allaah. Akamwamimi na akamfuata. Ilipokuwa vita vya Khandaq, Mjumbe wa Allaah alikuwa anawagawia Ghanīmah (Ngawira) maswahabah. Hivyo akampa yeye kiasi chake (mgao wake). Yule Bedui akasema: “Ni nini hii?” Wakamwambia: “Mtume wa Allaah amekupatia.” Hivyo akaenda kwa Mtume wa Allaah na akamuuliza “Ni nini hii?” Mjumbe wa Allaah akamwambia: “Huu ni mgao wako wa Ghanīmah.” Akasema: “Hiki sicho kilichonifanya nikufuate wewe. Lakini nilikufuata wewe ili nipigwe hapa – na akaonesha katika koo lake – na mshale ili nife na niingie Jannah!” Mjumbe wa Allaah akasema: “Ukiwa ni Mkweli kwa Allaah, Allaah atakuwa mkweli kwako.” Punde



[299] Muslim, Al-Hākim.

baadae wakaenda kupigana (Jihād). Bedui alibebwa kurudishwa kwa Mjumbe wa Allaah akiwa na Jeraha la Mshale katika Koo lake. Mjumbe wa Allaah akauliza kama ni yeye? Waksema: "Ndiyo." Akasema: "Alikuwa Mkweli kwa Allaah, na Allaah akawa Mkweli kwake." Kisha Mjumbe wa Allaah akasema: "Ee Allaah Mja wako huyu alifanya Hijrah kwa ajili yako na kisha akafa Shahīd. Mimi ni shahidi juu ya hilo."[300]

Zingatia hapa jinsi Mjumbe wa Allaah alivyosema: "Mimi ni shahidi juu ya hilo." Wakati alichokitaka Bedui ilikuwa ni Jannah tu. Ikiwa hii ilikuwa ni Niyyah batili (isiyofaa) Mjumbe wa Allaah angemsahihisha palepale pindi amemsikia.

### 04. KUJILINDA

Baadhi hupigna (Jihād) pindi tu Wanapopigwa (vita). Hawana niyyah isipokuwa ya Kujilinda. Mtu mwenye Niyyah hii yuko karibu na niyyah tatu za hapo juu zilizotajwa lakini yuko chini yake kwa hadhi (ki-ubora).

An-Nawawī anasema kwamba kuna makundi matatu ya ma-Shuhadā:

- Shahīd wa hapa Duniani na Ākhirah: Huyu ni yule ambaye aliuliwa katika njia ya Allaah.
- Shahīd wa Ākhirah tu lakini si hapa Duniani: Hii inahusisha na mtu anayekufa maji (anayeghariki) au anayekufa kwa (ugonjwa wa) Tauni.
- Shahīd wa hapa Duniani tu lakini si huko Ākhirah: Hii inahusisha mtu mwenye kufa vitani lakini hakuwa na Niyyah sahihi au aliiba katika Ghanīmah.



[300] 'Abdur-Razzāq, An-Nasā'ī.

## 05. KUTAKA VYOTE - JIHĀD NA GHANĪMAH

Kuna ambao hutoka (kwenda Jihād) kwa niyyah ya kupigana kwa ajili ya Allaah lakini pia wana niyyah ya kupata Ghanīmah. Wanazuoni wametofautiana katika hali hii. Baadhi wanaona kwamba niyyah hii ni batili (haifai) na hakuna ujira katika Jihād kama hii, kwa hakika kuna adhabu kwani mtu huyu alikuwa anapigana kwa ajili ya Dunia hii.

Lakini Wanazuoni wengine wanaiona niyyah hii kuwa inakubalika na hii ni Rai ya wanazuoni wengi. Hii ni Rai ya Sawa (Sahihi) kwani inalingana na matendo ya maswahabah.

Al-Qurtubī anasema kwamba: Mjumbe wa Allaah alienda kuuvamia (kuuteka) msafara wa ma-Qurayshi uliokuwa ukiongozwa na Abū Sufyān. Hii ni dalili inaonyesha kwamba kupigana kwa ajili ya Ghanīmah ni sawa kwa sababu ni chanzo halali cha kipato. Hii inavunja (inakanusha) rai iliyochaguliwa na Imām Malik kwamba hii ni kupigana kwa ajili ya Dunia. Kuna hadithi zinazosema kwamba kupigana ili kuliweka juu neno la Allaah, yuko katika njia ya Allaah, lakini siyo yule mwenye kupigana kwa ajili ya Ghanīmah. Lakini maana ya hadithi hii ni kwamba ikiwa mtu ana niyyah ya kupigana kwa ajili ya Ghanīmah tu, niyyah hiyo itakuwa haifai (ni batili) katika Jihād.

Dalili nyingine kwamba niyyah kama hii inakubalika ni pale Allaah anaposema:

"Allaah anakuahidini Ghanīmah (Ngawira) nyingi mtakazo zichukua..."[301]

Mtu hawezi tia akilini kwamba Allaah awaahidi waja wake Ghanīmah halafu awakateze kuzitamani! Kitendo cha Mjumbe wa Allaah pia ni dalili. Ametuma vikosi vingi kwenda kuivamia misafara ya makuffār. Baadhi ya dalili nyingine kuonesha kwamba niyyah hii ni sahihi:

172. 'Abdullāh bin Hudhafah amesimulia: Mjumbe wa Allaah alitutuma kwenda kuvamia (ili) kupata Ghanīmah...[302]

Hii ni dhahiri kwani Mjumbe wa Allaah aliwatuma wao kwa ajili tu ya Ghanīmah. Kwa hiyo sasa, kuchukua ghanīmah kunapunguza Ujira lakini hakubatilishi niyyah ya Jihād.

173. 'Abdullāh bin 'Amr bin al-Ās amesimulia: Mjume wa Allaah amesema: Jeshi lolote linaloshinda na likachukua ghanīmah limepata 2/3 ya Ujira. Lakini wakishindwa na wasipate ghanīmah zozote, wanapata ujira wao (kamili) wote."[303]



[301] Al Fat-h : 20
[302] Abū Dāwūd, Al-Bayhaqī katika As-Sunan.
[303] Muslim.

## 06. GHANĪMAH

Kuna wapiganaji wanaojiunga na Jihād pasi na lengo lolote isipokuwa (kupata) ujira wa fedha za ngawira (ghanīmah). Ikiwa patatokea haja ya kupigana bila malipo yoyote ya fedha hawako radhi kushiriki. Hivyo, kwa hawa hakuna ujira wowote ule na ikiwa mtu huyu atakufa, yeye si Shahīd.

## 07. RIYĀ (SIFA NA KUJIONESHA)

Kuna baadhi wenye kupigana kwa ajili ya sifa na kutaka kujulikana (kujionesha). Mtu kama huyu siyo Mujāhid na ikiwa atakufa yeye si Shahīd. Pia kulingana na hadithi, atakuwa miongoni mwa watu wa mwanzo watakao-vurumishwa katika Jahannam.

Hivyo kama mtu ana Niyyah zote za kupigana kwa ajili ya Allaah, na ya Kujionyesha (riya), (mtu huyu) hatapata ujira wala hataadhibiwa.

At-Tirmidhī amesimulia kwamba: Mjumbe wa Allaah amesema: Siku ya Qiyaamah, pindi Allaah atakapowakusanya (watu/ummah) wa mwanzo na wa mwisho, patanadiwa: “Ikiwa mtu alimshirikisha yeyote pamoja na mimi katika niyyah ya matendo yao, basi nawatafute (waombe) ujira wao kwa wale walowashirikisha, kwani Allaah haridhii mshirika yeyote.”

## 08. KUKATA TAMAA

Kuna wanaopigana ili kufa na waweze kuepukana na maumivu ya udhaifu wao, madeni, umasikini, kukata tamaa, au ugumu wa maisha. Wanapopigana hawafikirii kumridhisha Allaah au kuliweka juu neno lake (Allaah).

Kwa mtu huyu yawezekana kusema kwamba hahesabiwi kuwa ni Shahīd kwa sababu haikufanywa (Jihād) kwa ajili ya Allaah. Mwingine anaweza kudai kwamba ni Shahīd kwa kuwa alihakikisha kwamba hafi isipokuwa katika namna hii, yaani kupigana na maadui wa Allaah. Kwa hiyo ikiwa amekutana na mauti kupitia mikono ya majambazi wenye silaha mathalani, au ugonjwa asingetaka kufanya hivyo (kufa).

Ninapendezwa zaidi kuikubali rai hii ya pili: Kwamba kwa hakika ni Shahīd, japokuwa hakuna mahala ambapo panamleta karibu na ma-Shuhadā wa kweli.

## HUKMU YA KULIPWA KWA AJILI YA KUPIGANA (JIHĀD)

Ma –‘Ulamā (Wanazuoni) katika hukmu ya kuchukua malipo kwa ajili ya Jihād; baadhi wanaruhusu hilo ilihali wengine wanakataza hilo.

163

---

Wale wanaoruhusu hilo wameweka sharti kwamba haitakiwi malipo yawe ni sharti lililowekwa na Mujāhid (mwenyewe) ili kupigana. Hivyo ikiwa malipo yakiondolewa (yasipokuwepo) Mujāhid atakuwa bado anataka/apenda kupigana. Ikiwa si hivyo, basi Niyyah ya mpiganaji itakuwa ni kwa ajili ya malipo ya kidunia tu wala si kwa ajili ya Allaah.

Kama mtu atachukua malipo kwa sababu tu ya umasikini wake, na hawezi kufanya Jihād bila ya malipo hayo, basi hakuna tatizo katika Niyyah ya mtu huyo.

174. Mjumbe wa Allaah amesema: "Mujāhid atapata ujira wake, ilihali aliyemuandaa (aliyemgharamia) mpiganaji (Mujāhid) atapata ujira wake pamoja na (ule) wa Mpiganaji."[304]

## KUTAKA KUJIONESHA KATIKA JIHĀD BAADA YA KUIANZA KWA IKHLĀSW

Ikiwa mtu ataianza Jihād kwa ikhlāsw (niyyah nzuri kwa ajili ya Allaah) kisha akataka kujionesha (kusifiwa) kutokana na Jihād yake: Matendo yote ya 'Ibaadah yaliyofanywa kabla ya kubadilisha niyyah yamesihi na yanatakabaliwa (yanakubaliwa), lakini matendo yote yanayofanyika baada yake (baada ya kufanya Riya) yamepotea bure. Kama mtu alianza na niyyah safi lakini majeshi yalipokutana akapigana ili tu kuepuka kukimbia (kugeuza mgongo) na kushutumiwa kwa uoga, basi mtu huyo amepoteza ujira wake.



[304] Abū Dāwūd.

Hivyo mujāhid anahitajika kusafisha niyyah yake na nafsi yake kutokana na hisia za kutamani kujionesha, majisifu, kutaraji kutukuzwa na wengine au kuogopa kukosolewa na anatakiwa kufanya Juhudi dhidi yake mwenyewe ili kuhakikisha kwamba kupigana kwake si kwa ajili ya lengo lolote isipokuwa Kumridhisha Allaah.

## HUKMU YA MWENYE KUJISIFIA JIHĀD YAKE

Mujāhid aweza kuwa na niyyah safi (niyyah khālisw) katika Jihād yote mpaka vita vikaisha. Lakini baadaye anaweza kuhisi hamu (anaweza akatamani) ya kuzungumzia Jihād yake kwa watu ambao hawakwenda ili wao wamjue kwamba yeye ni Mujāhid. Au anaweza kusimulia simulizi ili kutaka kuonesha uvumilivu wake na ujuzi wake katika kupigana.

Kuna dalili kwamba vitendo hivyo huharibu ujira wake.

175. Mtu mmoja alikuja kwa Mjumbe wa Allaah na akamwambia: “Nimekuwa nikifunga kila siku,” Mjumbe wa Allaah akamwambia: “Haukufunga wala haukula (haukufungua).”[305]

Yaani: Kwa kujisifia kuhusu Swawm yako umeharibu (umepoteza) ujira wake (wa swawm hiyo) kwa hiyo ni kama haukufunga.

Kwa hivyo mtu asiidhihirishe (asijigambe kutokana na) Jihādi yake kwa watu wengine au kwa maana ya ‘amali yake njema yoyote ili kulinda ujira wake.



[305] -

Lakini ikiwa kuna manufaa kutokana na yeye kuizungumzia Jihād yake kama vile kuwahamasisha wegine, au kuzipa ujasiri (kuzishajiisha) nafsi zao, hilo linaruhusiwa midhali tu niyyah yake ni kwa ajili ya manufaa na si kujionesha.

176. Mjumbe wa Allaah amesema: "Mwenye kufanya 'amali zake Kwa riya, Allaah atamdhalilisha, na atamfedhehesha."[306]

## MUJĀHID MWENYE KWENDA JIHĀD NA AKAFA BILA KUPIGANA NI SHAHĪD

Allaah Anasema:

"Na anayehajiri katika njia ya Allaah atapata katika ardhi mahali pengi pa kukimbilia kujihifadhi na rizki. Na atakayetoka nyumbani kwake akiwa ni mwenye kuhajiri kwa ajili ya Allaah na Rasuli Wake, kisha mauti yakamfikia, basi ujira wake umehakikika kwa Allaah. Na Allaah daima ni Mwingi wa kughufuria, Mwenye kurehemu."[307]

177. Abū Hurayrah amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Mfano wa Mujāhid ni kama mtu mwenye kuswali na kufunga bila kupumzika (bila kuacha) mpaka Mujāhid atakaporudi katika familia yake akiwa na Ngawira au ujira, au Allaah aichukue roho yake na amuingize katika Jannah."[308]



[306] At-Tabarānī
[307] An-Nisā : 100
[308] Ibn Hibbān, Al-Bukhārī, Muslim, An-Nasā'ī.

178. Abū Hurayrah amesimulia: Mjumbe wa Allaah aliuliza, "Ma-Shuhadā ni wapi?" Maswahabah wakamjibu: "Wale wenye kuuliwa katika njia ya Allaah." Mjumbe wa Allaah akasema: Basi ma-Shuhadā katika ummah wangu ni wachache. Bali mwenye kuuliwa katika njia ya Allaah ni Shahīd, mwenye kufa katika njia ya Allaah ni Shahīd, mwenye kudondoka kwenye kipando chake katika njia ya Allaah ni Shahīd, mwenye kufa maji (kughariki) katika njia ya Allaah ni Shahīd, mwenye kufa kwa Tauni katika njia ya Allaah ni Shahīd, mwenye kufa kwa maradhi ya tumbo katika njia ya Allaah ni Shahīd…"[309]

Saburah bin al-Fakah amesimulia: Nimemsikia Mjumbe wa Allaah akisema,

"Shaytān amemkalia mwana wa Ādam katika njia yake ya Uislam na akamwambia: Je utakuwa muislam na uiache mila yako na Dini ya mababu zako? Lakini Mwana wa Ādam akamkufuru (akamkatalia) na akawa Muislam na akasamehewa. Kisha Shaytān akamkalia katika njia yake ya Hijrah na akamwambia: Je utahājir na uache nyumba yako na ardhi yako? Akamkufuru na akahājir. Kisha akamkalia katika njia ya Jihād na akamwambia : Je utaenda kupigana na hali ya kuwa (kufanya hivyo) ni kupoteza nafsi yako na mali yako? Utaenda kuua na utauliwa kisha mkeo atachukuliwa na mali yako itagawanywa. Mwana wa Ādam akamkufuru na akaenda kupigana Jihād.' Kisha Mjumbe wa Allaah akasema: 'Yeyote mwenye kufanya hivi, ni ahadi juu ya Allaah kumuingiza katika Jannah, au akiuawa na mnyama wake ataingia Jannah.'"[310]



[309] Ibn Abī Shaybah, Abū Dāwūd, An-Nasā'ī, Ibn Mājah
[310] Ahamad (hadithi Hasan).

Baadhi ya Wanazuoni wanaona kwamba hadhi (daraja) ya mwenye kuuliwa katika njia ya Allaah ni sawa na ya mwenye kufa katika njia ya Allaah; Wako sawa kwa Shahādah na Ujira. Lakini Rai yenye nguvu ni kwamba hawako sawa (hawalingani). Kuna tofauti kati ya mwenye kuuawa (kuuliwa) na mwenye kufa kifo cha kawaida katika njia ya Allaah. Ni dhahiri kwamba mwenye kuuliwa ana daraja ya juu na anapendelewa zaidi kwa namna kadhaa:

- Ibn Hibbān amesimulia: Mjumbe wa Allaah aliulizwa kuhusu Jihād bora. Akasema: "Jihād iliyobora zaidi ni ile ambayo farasi wako anapigwa na damu yako inamwagwa." Hivyo mwenye kuuliwa amefanya Jihād bora zaidi.

- Alokufa huitwa maiti hata kama akifa katika njia ya Allaah lakini Shahīd si maiti kutokana na Āyah: "Wala msiseme kuwa waliouawa katika njia ya Allaah ni wafu, bali wakohai lakini hamhisi."[311]

- Alouliwa - majeraha yake yatamshuhudilia siku ya Qiyaamah. Majeraha yatabubujika damu inayonukia (harufu ya) misk.



[311] Al-Baqarah : 154

- Aliyeuawa katika njia ya Allaah atatamani kurudi tena Duniani auawe tena katika njia ya Allaah. Haya hayawi kwa mwenye kufa kifo cha kawaida katika njia ya Allaah. Katika Sahīh Muslim Mjumbe wa Allaah amesema:

"Hakuna Nafsi ambayo itakufa na ikakuta hisabu (ujira) yake kwa Allaah na ikapenda kurudi tena katika Dunia hii, hata kama itapewa Dunia na vyote vilivyomo ndani yake, isipokuwa (Nafsi ya) Shahīd. Anatamani kurudi tena Dunia ili auliwe tena katika njia ya Allaah. Hii ni kwa sababu ya ujira mkubwa anaouona anaoruzukiwa shahīd."

- Kwa sababu Kuuliwa katika njia ya Allaah hufuta madhambi yote (isipokuwa deni). Haiwi hivi kwa upande wa kifo cha kawaida.

- Anayekufa katika njia ya Allaah huswaliwa. Lakini mwenye kuuliwa haswaliwi swalah ya Jeneza. Kwa sababu swalah huswaliwa kumuomba Allaah amsamehe alokufa (maiti) na kwa kuwa Shahīd tayari dhambi zake ameshasamehewa ya nini kumswalia?

## SURA NA.12

## SHAHĀDAH

### KUOMBA SHAHĀDAH NA KUTAKABALIWA (KUKUBALIWA)

Allaah ametuwajibisha sisi kumuomba yeye katika kila swalah kutuongoza katika njia iliyonyooka, njia ya wale ambao Allaah amewaneemesha.

Allaah Anasema: "Tuongoze njia iliyonyooka. Njia ya wale Uliowaneemesha."[312]

Na wale aliowaneemesha Allaah ni wale waliotajwa katika Āyah hii:

"Na atakayemtii Allaah na Rasuli, basi hao watakuwa pamoja na wale Aliowaneemesha Allaah miongoni mwa Nabiyyīn (manabiy) na Swiddiqīn (wakweli) na Shuhadā (ma-shahīd) na Swālihin (wema), na uzuri ulioje kuwa pamoja na hao."[313]

179. Sahl bin Hunayf amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Atakyemuomba Allaah Shahādah kwa dhati (kwa kweli), Allaah atamnyanyua (atamfikisha) daraja ya ma-Shuhadā hata akifa kitandani mwake."[314]



---

[312] Al-Fātihah
[313] An-Nisā' : 69
[314] Muslim, Abū Dāwūd, At-Tirmidhī, An-Nasā'ī, Ibn Mājah, Al-Hākim

180. ‘Āmir bin Sa’ad amesimulia: Mtu mmoja alikuja kuswali wakati Mtume anaswali na akasema: “Ee Allaah! Nakuomba kheri uliyowapa waja wako wema.” Mtume alipomaliza kuswali akageuka na akauliza: “Nani alikuwa akiongea?” Yule mtu akajibu: “Ni Mimi, ewe Mjumbe wa Allaah.” Mjumbe wa Allaah akasema: “Farasi wako atachinjwa (atakatwa) na utakufa Shahīd.”[315]

181. Abū Hurayrah amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema, “Atakaye toka katika njia yake (njia ya Allaah) akiwa hana niyyah isipokuwa ya kupigana kwa ajili yake (Allaah) na akamwamini Allaah na Mjumbe wake, Allaah amemuahidi aidha amuingize yeye Jannah au amrejeshe nyumbani kwake aikiwa na ujira au Ngawira. Kwa jina la yule ambaye Nafsi ya Muhammad imo mkononi mwake, yeyote mwenye kujeruhiwa katika njia ya Allaah, Jeraha litakuja siku ya Qiyaamah kama lilivyokuwa hapa Duniani, rangi yake ni ya Damu na Harufu yake ni ya Miski.

182. Kwa jina la yule ambaye Nafsi ya Muhammad imo mkononi mwake, isingalikuwa kuwatilia uzito waislam nisingeliacha kutoka na jeshi katika njia ya Allaah. Lakini sikuweza kupata mahitaji yoyote ya kuwapa waislam ambao hawakuweza kwenda Jihād na mimi kutoka niwaache, wao hupata dhiki.

Kwa jina la yule ambaye Nafsi ya Muhammad imo mkononi mwake, natamani ningepigana katika njia ya Allaah na niuliwe kisha nipigane na niuliwe na kisha nipigane na niuliwe.[316]



[315] Ibn Hibbān, Al-Hākim (Imesahihishwa na Adh-Dhahabī), Abū Ya’lā, al-Bazzār
[316] Muslim.

183. Jābir amesimulia kwamba amemsikia Mtume akiwataja ma-Shuhadā wa Uhud na kisha akasema: "Natamani ningeenda na ma-Swahabah wangu chini ya mlima huu."[317], [318]

184. Is-hāq bin Sa'ad bin Abī Waqqās amehadithia kwamba baba Yake alimwambia kuwa 'Abdullāh bin Jahsh alimwambia yeye kabla ya vita vya Uhud: "Twende tukaombe Du'ā." Wakaenda pembeni na Sa'ad alienda mwanzo. Akasema: "Ee Allaah kesho tukikutana na maadui zetu naomba nikutane na mpiganaji mwenye nguvu ili nimpige kwa ajili yako na anipige. Kisha nimshinde na nimuue." Kisha 'Abdullāh akaomba Du'ā yake: "Ee Allaah naomba nikutane na mpiganaji mwenye nguvu ili nimpige kwa ajili yako na anipige. Kisha aniue na baada ya kuniua anikate pua na masikio yangu. Ili nitakapokutana na WEWE, uniulize: "Ewe 'Abdullāh! Kwa nini pua yako na masikio yako yamekatwa?" Nikujibu: "Yamekatwa kwa ajili yako na (kwa ajili ya) Mjumbe wako." Na kisha usema: "Ndiyo, Umesema kweli." Is-hāq bin Sa'ad akasema: Baba yangu akasema: "Ewe Mwanangu, Du'ā ya 'Abdullāh ilikuwa bora kuliko yangu. Hatiamaye, nilimkuta Abdullāh pua yake na masikio yake yamekatwa na yamefungwa katika kamba (uzi).[319]

185. 'Umar bin al-Khattāb alikuwa akiomba: "Ee Allaah! Nakuomba Shahādah katika Mji wa Mtume wako."[320]



[317] Al-Hākm (imesahihishwa na Adh-Dhahabī)
[318] Yaani: Mjumbe wa Allaah alitamani angeuliwa pamoja nao chini ya Mlima Uhud
[319] Al-Hākm (imesahihishwa na Adh-Dhahabī)
[320] Al-Bukhārī.

186. Adh-Dhahabī amehadithia kwamba ‘Amr bin al-Ās amesema: Nilikuwa na ndugu (kaka) yangu Hishām huko Yarmuk na Tulitumia usiku wetu tukimuomba Allaah atupe Shahādah. Siku iliyofuata ndugu yangu akapata lakini mimi sikupata.”

187. Anas amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: Mtu wa Jannah ataulizwa na Allaah: “Ewe mwana wa Ādam umeridhika na Makazi yako?” Atajibu “Ee Rabb wangu! Haya ni makazi bora!” Allaah atamwambia: “Omba utakacho.” Atasema: “Nakuomba unirejeshe (unirudishe) Duniani ili niuliwe kwa ajili yako mara kumi.” Atasema haya baada ya kuona fadhila (ujira) kubwa za Shahādah. Kisha Allaah atamuuliza mtu wa Jahannam: “Ewe mwana wa Ādam, umeyakutaje makazi yako?” Atasema: “Ee Rabb wangu! Haya ni makazi mabaya kabisa!” Allaah Atamuuliza: “Je, utaweza kujiokoa nayo mwenyewe kwa kutoa mfano wa Dhahabu ilojaa Dunia nzima?” Atasema “Ndiyo!” Allaah atamwambia: “Muongo! Nilikuomba kidogo kuliko hicho na haukuweza kutoa.”[321]

Ikiwa watu wa Jannah watatamani Shahādah japokuwa tayari wameshapewa fadhila kubwa, basi kwa nini tusiiombe, ilihali tunaishi katika makazi (maisha) ya simanzi (masikitiko), yaumizayo (huzuni, uchungu, kero), yadanganyayo (ya mashaka), na (mabaya) maovu! Na hatujui tunaelekea (tutaingia) Jannah ama Jahannam!



[321] Al-Hākim, An-Nasā’ī, Abū ‘Uwanah.

188. Khālid bin al-Walīd amesema: “Lau ningeooa mwanamke mzuri ninayempenda, au ningepata habari njema ya kupata mtoto wa kiume, hainipendezi na haipendezi katika Nafsi yangu kama kuwa pamoja na Jeshi katika usiku wa bairidi yenye barafu kali nikisubiri kukutana na adui asubuhi yake. Nawausieni kwenda Jihād.”[322]

*Haya yalikuwa ni maneno ya Khālid kabala ya Kifo chake.*

189. ‘Abdullāh bin ‘Umar amesimulia: Wakati wa vita vya Uhud, baba yangu ‘Umar alimwambia ndugu yake, Zayd: “Chukua ngao yangu.” Zayd akajibu: “Nami natafuta Shahādah kama wewe (utafutavyo).” Na alikataa kuichukua. Wote wakaiacha!”[323]

Zayd alikuwa kaka yake (mkubwa wake) ‘Umar. Alisilimu kabla ya ‘Umar. Alikuwa mtu mrefu sana. Aliitafuta shahādah wakati wa vita vya Uhud lakini hakuipata. Aliishi baada ya Mtume wa Allaah (kufariki) na wakati wa vita vya al-Yamāmah alibeba bendera ya Jeshi la Waislam. Alisonga nayo mbele, akipigana kwa Upanga wake mpaka alipouawa na bendera ikaanguka chini. Baadae ikachukuliwa na Sālim kijakazi wa Abū Hudhayfah. Pindi habari za kufa kwake zilipomfikia ‘Umar, (‘Umar) alihuzunika sana. Akasema: “Kaka yangu alisilimu kabla yangu, na amepata shahādah kabla yangu.” Baadae alikuwa akisema: “Pepo za Kusi zinapovuma hunikumbusha ndugu (kaka) yangu Zayd.” (Zayd aliuawa huko al-Yamāmah, mashariki mwa Madīnah)



[322] Ibn Al-Mubārak.
[323] Abū Na’īm katika *Al-Hilyah*.

190. Silah bin Aktam alimwambia mwanae (wa kiume) : "Ewe mwanangu! Songa mbele na pigana!" Mwanae akaendelea kupigana na akauliwa. Baadae Silah mwenyewe aliuawa.

Wakati Mu'ādhah, mke wa Silah alipopata habari za kifo cha wote wawili (mumewe na mwanae) akamwambia mwanamke alokuja kutoa pole: "Ikiwa umekuja kunipongeza, basi karibu. Ikiwa uko hapa kunipa pole, basi ondoka!"[324]

191. Sa'ad bin Ibrāhīm amesimulia kwamba kipindi cha vita vya al-Qādisiyyah walimpita mtu ambaye mikono yake na miguu yake yote imekatwa wakati wa vita, anajigaragaza katika damu yake na alikuwa akisoma:

"Na atakayemtii Allaah na Rasuli, basi hao watakuwa pamoja na wale Aliowaneemesha Allaah miongoni mwa Manabii na Swiddiqiyna na Mashuhadaa na Swalihina, na uzuri ulioje kuwa pamoja na hao."[325]

Wakamuuliza: "Wewe ni nani!" Akasema: "Mtu miongoni mwa Ansār."[326]



[324] Ibn Al-Mubārak, Adh-Dhahabī katika Siyār A'lām an-Nubalā, Abū Na'īm katika Al-Hilyah, Ibn Sa'ad katika Tabaqat.

[325] An-Nisā' : 69

[326] Ibn Abī Shaybah.

## UBORA WA SHAHĀDAH

Shahādah ni fadhila (kheri, neema) kubwa na cheo kitukufu ambacho hapewi isipokuwa mwenye bahati sana. Ma-Shuhadā wako pamoja na Mitume katika Jannah:

"Na atakayemtii Allaah na Rasuli, basi hao watakuwa pamoja na wale Allaah Aliowaneemesha miongoni mwa Manabii na Swiddiqiyna na Mashuhadaa na Swalihina, na uzuri ulioje kuwa pamoja na hao."[327]

Wanazuoni (ma-'Ulamā) wana maoni tofauti kuhusu kwa nini aliyeuawa (au kufa katika njia ya Allaah) anaitwa Shahīd (kwa Kiarabu Shahīd maana yake 'shahidi'). Baadhi ya maoni (rai) hayo ni:

- Kwa sababu Allaah na Malaika wake ni mashahidi kwamba mtu huyu amepewa Jannah.
- Kwa sababu Nafsi (Roho) zao zinashuhudia Jannah. Hii ni rai ya al-Qurtubī.
- Kwa sababu wanashudia biashara kati yao na Allaah iliyotajwa katika Āyah hii:

"Allaah amenunua kwa waumini nafsi zao na mali zao (Watoe mali zao na Nafsi zao katika kupigania Dini yake) ili na YEYE (Allaah) awape Jannah. Na wanapigana katika njia ya Allaah; Wanaua na Wanauawa. Hii ndiyo ahadi –



[327] An-Nisā' : 69

aliyojilazimisha nayo Allaah katika Tawrāt na Injīl na Qur-ān. Na ni nani atekelezaye zaidi Ahadi yake kuliko Allaah? Basi Furahini kwa biashara yenu mliyofanya naye (Allaah). Na huko ndiko kufuzu kukubwa."[328]

- Wakati Nafsi (Roho) ya Shahīd inapotengana na mwili wake (kiwiliwili) inashuhudia fadhila ambazo Allaah amemwandalia.

  Allaah amempa Shahīd fadhila nyingi. Moja wapo ni kwamba shahīd yu hai (hafi):

"Wala msiseme kwa waliouawa katika njia ya Allaah kuwa ni wafu, bali wakohai lakini hamhisi."[329]

180. Ibn 'Abbās amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: Ma-Shuhadā wako katika fukwe za mito kando ya milango ya Jannah katika kuba (guba) ya kijani. Wanaruzukiwa kutoka Jannah asubuhi na usiku."[330]

Wanazuoni wametafsiri ubora wa "Uhai" wa Shahīd. Al-Qurtubī amezitaja rai mbalimbali kuhusu mlango huu:

Al-Qurtubī anasema kwamba Uhai wa ma-Shuhadā ni wa hali ya kawaida na kwamba miili yao ni mfu lakini Nafsi (Roho) zao siyo (mfu) – kama ilivyo kwa waumini wote – lakini tofauti ni kwamba Shahīd anaruzukiwa Riziki yake kutoka Jannah lakini waumini wengine si hivyo.



[328] At-Taawbah : 111
[329] Al-Baqarah : 154
[330] Ahmad, Ibn Abī Shaybah, Tafsīr At-Tabar, Al-Hākim (ameisahihisha adh-Dhahabī).

Mujāhid amesema kwamba ma-Shuhadā wanakula kutokana na matunda ya Jannah lakini kiuhalisia hawako Jannah. Wengine wanasema kwamba Roho za ma-shuhadā zimo katika (miili ya) ndege wa kijani wa Jannah. Al-Qurtubī anaikubali rai hii kwa sababu inatiliwa nguvu na kauli ya Mtume.

Al-Qurtubī anaendelea kusema kwamba Shahīd hupata ujira wa kupigana vita moja kila mwaka na kwamba anafungu lake la ujira katika kila Jihād mpaka siku ya Hisabu (Qiyaamah)!

Rai yangu ni kwamba Uhai wa Shahīd ni wa tofauti na inategemea daraja (hadhi/aina) ya Shahīd:

- Baadhi ya ma-shuhadā Roho zao zitakuwa ndani ya ndege wa Jannah. Wakiruka kwenda popote watakako.

- Zingine zitakuwa katika mto nje ya milango ya Jannah na watakuwa wanaruzukiwa Rizki zao kutoka ndani ya Jannah kila asubuhi na usiku.

- Roho za zingine zitakuwa zinapepea (zinaruka) na Malaika popote zitakako.

- Zingine zitakuwa zimekaa (zimeegemea) katika viti vya kifalme katika Jannah.

## ARDHI HAILI MIILI YA MASHUHADĀ

Mwili wa Shahīd hauozi (hauharibiki).

192. ‘Abdur-Rahmām bin Sa’sa’ah amesimulia: Nimeambiwa kwamba ‘Amr bin Jamūh na ‘Abdullā bin ‘Amr (wote ni katika al-Ansār) walipata Shahādah wakati wa vita vya Uhud na Mjumbe wa Allaah aliwaweka (aliwazika) katika kaburi moja. Wakati wa Khilāfah ya Mu’āwiyah mvua kubwa ilinyeesha na maji yalifurika katika makaburi hivyo kaburi lao lilifunuliwa ili kubadili uelekeo. Kaburi lao lilipofunuliwa miili yao ilikutwa ni mizima (haijaharibika) kana kwamba wamefariki Jana. Hili lilitokea miaka 46 baada ya kufa kwao!”[331]

193. Jābir amehadithia: Mu’āwiyah alisema: “Yeyote mwenye maiti katika Makaburi haya (Makaburi ya ma-shuhadā wa Uhud) anatakiwa kuondoa mabaki yao.” Jābir anasema: “Tuliwafukua (tuliwatoa) katika makaburi yao, miili yao ikiwa laini (mibichi kama vile wako hai). Mwili mmoja ulikuwa umepigwa (umekatwa) shoka mguuni na Damu ilikuwa ikivuja katika Jeraha!”[332]

194. Mtoto wa Ibn ‘Abbās amesimulia: “Nilienda kwenye kaburi la ammi yangu Hamzah na nikaufukua mwili wake na haukuwa umebadilika.”



---

[331] Imām Malik.

[332] Ibn Al-Mubārak.

195. Imesimuliwa kwamba kaburi la yule kijana katika hadithi ya handaki lilipatikana wakati wa Khilāfah ya ‘Umar. Yule kijana alikuwa ameweka mkono wake katika kichwa chake mahala alipopigwa mshale.[333]

196. Al-Qurtubī amesema kwamba watu wa Madīnah wamesimulia kwamba ukuta wa kaburi la Mjumbe wa Allaah ulivunjika wakati wa utawala (khilāfah) wa Walīd bin ‘Abdul-Malik wakati ‘Umar bin ‘Abdul-‘Azīz alikuwa gavana wa Madīnah. Ukuta ulipovunjika, mguu ulionekana na watu waliogopa wakafikiri Kwamba ulikuwa ni mguu wa Mjumbe wa Allaah. Mjukuu wa ‘Umar akaja na akauona mguu huo na akasema kwamba ulikuwa ni mguu wa babu yake, ‘Umar. ‘Umar alikufa Shahīd.

Ikiwa Shahīd anahesabika kuwa yuko hai basi hakuna Swalah ya maiti wanayoswaliwa. Kuhusu kuosha, Imām Malik, Shāfi’ī, na Abū Hanīfah wamesema kwamba shahīdi hatakiwi kuoshwa (haoshwi). Katika al-Bukhārī Mjumbe wa Allaah aliamuru ma-Shuhadā wa Uhud wazikwe bila kuoshwa na bila swalah ya Jeneza.

Sababu ni kwa nini ma-Shuhadā hawaoshwi - ni kwa kuwa Damu zao zitawashuhudilia wao Siku ya Hisabu (Qiyaamah).

Al-Hasan na Ibn al-Musayyab wamesema kwamba Shahīd anatakiwa aoshwe. Lakini Rai yenye nguvu ni kwamba hawaoshwi.



[333] At-Tirmidhī (Muttafaq).

Pia kuhusu Swalah ya Jeneza, Imām Malik, Shāfi'ī na Ahmad wamesema kwamba swalah haiswaliwi kwa Shahīd (Shahīd haswaliwi). Lakini ma-'Ulamā wa Qūfah na Basrah wamesema tofauti. Lakini Rai yenye nguvu ni kwamba hakuna Swalah ya Jeneza kwa Shahīd.

Yote yaliyotajwa hapo juu yanahusiana na yule anayekufa katika Uwanja wa Vita. Lakini ikiwa Mpiganaji amejeruhiwa katika uwanja wa vita lakini akapelekwa sehemu nyingine na akatibiwa na kisha akala na kunywa lakini hatimaye akafariki kutokana na majeraha yake, basi mtu huyo ataoshwa na anaswaliwa swalah ya Jeneza. Hivi ndivyo maswahabah walivyomfanyia 'Umar wakati alipouawa.

## UBORA WA MASHUHADĀ

Ma-shuhadā wamekirimiwa (wamebarikiwa) kwa fadhila (Kheri, neema) nyingi kutoka kwa Allaah. Baadhi ya hizo ni:

### 01. KUTAMANI KUFA TENA KWA AJILI YA ALLAAH

Hakuna atakayeingia Jannah akatamani kutoka, hata kama watapewa Dunia na vilivyomo, isipokuwa Shahīd. Anataka (anatamani) kutoka Jannah, arudi Duniani na auawe tena kwa ajili ya Allaah. Katika Sahīh Muslim Mjumbe wa Allaah anasema:

"Hakuna atakaye ingia Jannah akatamni kurudi tena Duniani isipokuwa Shahīd. Anatamani kurudi Duniani ili auliwe kwa -

ajili ya Allaah mara kumi. Hapo ni anapoyaona (utukufu) aliyowaandalia Allaah ma-shuhadā!" Mtume wa Allaah mwenyewe anasema: Kwa jina la ambaye nafsi ya Muhammad imo mkononi mwake, natamani ningepigana katika njia ya Allah na kisha niuawe na kisha nipigane na kisha niuawe na kisha nipigane na kisha niuawe."

## 02. HUSAMEHEWA DHAMBI ZOTE

Wakati nafsi (roho) ya shahīd inapoacha mwili wake, pia inaacha nyuma madhambi yake yote. Katika sahīh Muslim: Abū Qatādah amesimulia kuwa Mjumbe wa Allaah aliwapa khutbah na akasema katika khutbah hiyo kwamba Jihād katika njia ya Allaah na īmān ni 'amali kubwa kuliko zote. Mtu mmoja akasimama na akauliza: "Ewe Mjumbe wa Allaah nikiuliwa katika njia ya Allaah, (kwa jambo hili) nitasamehewa dhambi zangu?" Mjumbe wa Allaah akasema: "Ndiyo, ukiuliwa katika njia ya Allaah nawe ni mwenye kusubiri, unataraji thawabu, umesonga mbele bila kukimbia." Mjumbe wa Allaah akamuuliza: "Uliuliza vipi?" Yule mtu akauliza tena. Mjumbe wa Allaah akasema: "Ndiyo, ukiuliwa katika njia ya Allaah nawe ni mwenye kusubiri, unataraji thawabu, umesonga mbele bila kukimbia, isipokuwa deni (halitasanehewa), kwani Jibrīl ameniambia hivyo." *(mfasiri - Taz: Riyādhus-Sālihīn)*

197. 'Abdallāh bin 'Amr al-Āsw amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Shahīd husamehewa kila kitu isipokuwa deni."[334]



[334] Muslim, Al-Hākim, Ahmad.

Al-Qurtubī: Deni lililokusudiwa hapa ni ikiwa shahīd alikuwa na uwezo wa kulilipa lakini hakulipa au alikuwa na uwezo wa kuandika katika wosia lakini hakuandika. Pia inajumuisha fedha ambazo zilikopwa kwa sababu ya kipuuzi na hazikurudishwa. Lakini pindi shahīd akikopa fedha kutokana na umasikini na mahitaji muhimu (ya msingi) na kisha akashindwa kulipa, hili halitamzuilia shahīd na Jannah. Kwa maana hii Sultan anatakiwa kulipa deni lake. Kama haitakuwa hivyo basi Allaah mwenyewe atamlipia. Kwani Mjumbe wa Allaah amesema: "Ukikopa na kwa hakika kabisa unataka kulipa, Allaah atakulipia. Na ukikopa fedha ya kufanyia mchezo (anasa), Allaah atazichezea (atazitumia vibaya)."[335]

198. Mjumbe wa Allaah amesema: "Shahīd ana sifa (kheri) saba: Anasamehewa kwa tone lake la damu la mwanzo..."[336]

199. 'Abdallāh bin 'Amr bin al-Āsw amesimulia:Pindi mja anapo-uliwa katika njia ya Allaah, mara tu tone la Damu yake linapogusa ardhi, dhambi zake zote husamehewa."

## 03. MALAIKA HUMPATIA KIVULI SHAHĪD KWA (KUTANDA) MBAWA ZAO

200. Jābir amehadithia kwamba baba yake alihudhurishwa (alipelekwa) kwa Mjumbe wa Allaah baada ya mwili wake kuwa umekatwa katwa. Nilitaka kumfunua uso wake lakini baadhi ya watu wakanambia nisifanye hivyo. Kisha tukawasikia wanawake wakilia. Mjumbe wa Allaah akasema: "Mnalia nini? Malaika bado wanampatia kivuli mpaka hivi sasa!" (Bukhārī na Muslim)



[335] Bukhārī na Muslim.
[336] Ahmad, At-Tabarānī.

## 04. SHAHĀDAH INAMHAKIKISHIA JANNAH

Allaah Anasema: “Allaah amenunua kwa waumini nafsi zao na mali zao (Watoe mali zao na Nafsi zao katika kupigania Dini yake) ili na YEYE (Allaah) awape Jannah.” (at-Tawbah 111)

Allaah Anasema: “Na wale waliouliwa katika njia ya Allaah, basi Hatopoteza ‘amali zao. Atawaongoza na Atatengeneza hali zao. Na Atawaingiza Jannah…” (Muhammad 4 – 6)

201. Samurah bin Jundub amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: Katika usiku wa leo nimewaona malaika wawili (usingizini) walionijia (kwa sura ya binadam) wakanipandisha katika mti, wakaniingiza katika nyumba nzuri na bora mno, sijawahi kuona nyumba kama hiyo. Wakaniambia: Ama nyumba hii, ni nyumba ya ma-shuhadā.” (Bukhārī).

202. Abū Hurayrah amesimilia: Mjumbe wa Allaah amesema: “Allaah hufurahi kutokana na watu wawili, mmoja wao anamuua mwenzake na wote wanaingia Jannah!” Wakamuuliza: “Kivipi Ewe Mjumbe wa Allaah?” Akasema: “Mmoja wao anamuua mwenzake, basi aliyeuliwa anaingia Jannah (Shahīd) na kisha mtu aliyeua anasilimu, akatoka na kwenda kupigana katika njia ya Allaah na akafa Shahīd na akaingia Jannah.”[337]



[337] Bukhārī, An-Nasā’ī, Muslim.

203. Anas amehadithia: Mama yake Hārithah alikuja kwa Mjumbe wa Allaah na akamuuliza: “Ewe Mjumbe wa Allaah! Je, hautaniambia kuhusu mwanangu Hārithah? Ikiwa yuko Jannah nitavumilia (nitakuwa na subira). Kama hayuko huko, nitamlilia.” (Hārithah aliuliwa wakati wa vita vya Badr kwa mshale ulorushwa na mwenzake – ukayumba) Mjumbe wa Allaah akamwambia: “Umerukwa na akili (umechanganyikiwa)! Siyo Jannah Moja bali nyingi, na mwanao yuko katika Jannah ya Juu kabisa: al-Firdaws!”[338]

## 05. WAKO NDANI YA (MIILI YA) NDEGE WA KIJANI WA JANNAH

204. Ibn ‘Abbās amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: “Pindi ndugu zenu walipouliwa (katika vita vya) Uhud, Allaah aliziweka roho zao ndani ya miili (mfano) ya ndege wa kijani (wanaoruka) wanaopepea katika fukwe za mito ya Jannah na wanakula matunda yake (ya Jannah). Wakati wa Usiku, ndege hawa wanakaa katika matundu ya dhahabu zilizotundikwa katika kivuli cha ‘Arshi ya Allaah. Mashuhadā walipoona utukufu waliokuwa nao, wakasema: “Ni nani atakayewapa habari ndugu zetu kwamba tuko Jannah ili wasiiache Jihād na wasiache kupigana.”

Kisha Allaah akateremsha Āyah:

“Na wala usiwadhanie kabisa wale waliouawa katika njia ya Allaah ni wafu, bali wako hai, kwa Rabb wao wanaruzukiwa.



[338] Al-Bukhārī.

Wanafurahia kwa Aliyowapa Allaah kwa fadhila Zake na wanawashangilia ambao hawajaungana nao, walio nyuma yao, kwamba: "Hakuna khofu juu yao na wala hawatohuzunika."

Wanashangilia kwa neema za Allaah na fadhila na kwamba Allaah Hapotezi ujira wa Waumini." (Āl-'Imrān 169 – 171)" (Abū Dāwūd na Muslim)

## 06. HAWAADHIBIWI KATIKA MAKABURI YAO.

Kuna Hadithi inayosema kwamba Mwenye kufa katika Ribāt hatafitiniwa (ataepushwa na fitnah) katika kaburi lake. Ikiwa haya yanatokea kwa mtu ambaye amekufa katika Ribāt, je vipi kwa mtu mwenye kufa Shahīd. Maswali ya kaburini yanalenga kuipima Imani ya mtu. Sasa ikiwa Shahīd amekufa kwa ajili ya Allaah na panga zinavurumishwa juu ya kichwa chake, mikuki na mishale inarushwa kumlenga yeye, na anaona vichwa na viungo vikikatwa – mwenye kuyaona haya na asirudi nyuma bali akapigana mpaka akafa, wanatoa roho zao kwa ajili ya Allaah yatosha kabisa kuwa mtihani katika Imani zao.

## 07. SHAHĪD ANAEPUSHWA (HATAPATWA) NA MSHITUKO (MSHINDO) WA BARAGUMU

205. Sa'īd bin Jubayr aliulizwa ni akina nani ambao hawajahusishwa na Allaah katika Āyah ifuatayo?

186

---

“Na litapulizwa Baragumu,watoke roho (watazimia) waliomo mbinguni na ardhini isipokuwa yule Amtakaye Allaah.”
(Az-Zumar 68)

Akajibu: Ni ma-Shuhadā. Kila mtu atakufa ilihali wao watakuwa wameizunguka ‘Arsh ya Allaah wakiwa na panga zao mikononi mwao.[339]

206. Mjumbe wa Allaah alimuuliza Jibrīl kuhusu wale ambao hawahusiki (hawatapatwa) na mshituko (mshindo) wa baragumu. Jibrīl akasema ni ma-shuhadā.[340]

## 08. SHAHĪD ATAWASHUFAIYA NDUGU ZAKE WANAFAMILIA SABIINI (70).

207. Nimran bin ‘Utbah amesimulia tulikwenda kumtembelea Umm ad-Dardā na (sisi) tulikuwa ni yatima. (Umm ad-Dardā) Akasema: “Furahini! Nimemsikia mume wangu Abū ad-Dardā akisema: ‘Mjumbe wa Allaah amesema: Shahīd atawashufaiya (atawaombea Msamaha) jamaa zake (ndugu zake) sabiini (70).’”[341]

## 09. SHAHĪD ATAKUWA NA AMANI (UTULIVU - SAKĪNAH) SIKU YA QIYAAMAH

208. Mjumbe wa Allaah amesema: “… na yeye (shahīd) atahisi amani (utulivu) wakati wa khofu kubwa.”[342]



[339] Ibn Al-Mubārak, Bukhārī katika al-Kabīr, Abū Na’īm, At-Tabar katika Tafsīr Yake, As-Suyut amesema ni sahīh, al-Hākim (ameisahihisha adh-Dhahabī)
[340] Al-Hākim
[341] Abū Dāwūd, Ibn Hibbān, Al-Bayhaqī.
[342] Ahmad na At-Tabarānī.

## 10. DAMU YA SHAHĪD HAIKAUKI MPAKA AWAONE WAKE ZAKE WA JANNAH

209. ‘Abdullāh bin ‘Ubaydillāh bin ‘Umar amehadithia: Wakati majeshi mawili yanapokutana, wanawake wa Jannah hushuka kuja kutazama vita. Wakimuona mtu shujaa (madhubuti) husema: “Ee Allaah mthubutishe!” ilihali akigeuza mgongo nao humpa mgongo. Akiuliwa wanashuka kwake kuja kumpangusa uchafu katika uso wake.”[343]

## 11. ANAYE KUFA SHAHĪD NI BORA KULIKO ANAYESHINDA VITA NA KUREJEA NYUMBANI

210. Jābir amehadithia kwamba: Mjumbe wa Allaah aliulizwa kuhusiana na Jihād. Akasema: “Jihād bora ni ile ambayo Farasi wako anajeruhiwa (anauliwa) na damu yako inamwagwa.”[344]

211. ‘Amr bin Absah amesimulia: Mtu mmoja aliuliza Ewe mjumbe wa Allaah! Ni nini Uislam? Akajibu “ Uislam ni kuusalimisha Moyo (Nafsi) wako, na kwamba Waislam wasalimike na Ulimi wako na Mikono yako.” Akauliza “Uislam ulio bora ni upi?” Mjumbe wa Allaah akajibu: “Īmān” Akauliza “Ni nini Īmān?” Mjumbe wa Allaah akajibu: “Kumwamini Allaah, Malaika wake, Vitabu byake, Mitume wake, na kufufuliwa baada ya Kufa.” Akauliza “Ni ipi Īmān bora?” Mjumbe wa Allaah akajibu: “Hijrah.” Akauliza ni nini Hijrah? Mjumbe wa Allaah



[343] ‘Abdur-Razzāq (sahīh).
[344] Ibn Hibbān, Ahmad, Ibn Abī Shaybah.

akajibu: “Kuyaacha madhambi.” Akauliza “Ni hijrah ipi iliyo bora?” Mjumbe wa Allaah akajibu: “Jihād.” Akauliza “Ni ipi Jihād bora?” Mjumbe wa Allaah akajibu: “(Jihād) Ambayo farasi wake atauliwa na damu yake itamwagwa.”[345]

Hadithi hizi ni Kauli za Ukanusho wa wazi wa madai kwamba anayeshinda vita ni bora kuliko anayeuliwa.

212. ‘Abdullāh bin ‘Ubaydillāh bin ‘Umar amehadithia: ‘Amr bin al-Ās alikuwa anazunguka (anatufu) al-Kābah wakati alipopita mkusanyiko wa Maquraysh wakiwa wameketi. Walipomuona wakaulizana nani ni mbora: ‘Amr bin al-Ās au Kaka yake, Hishām? Alipomaliza tawaf yake akawaendea na kuwauliza: “Nimewasikia mkiongea jambo kuhusu mimi, ni jambo gani hilo?” Wakasema: “Tulikuwa tunajiuliza ni nani (aliye) bora wewe au kaka yako, Hishām.” ‘Amr bin al-Ās akasema: “Nitakujulisheni kuhusu hilo. Nilikuwa pamoja na kaka yangu huko Yarmuk na tulitumia usiku wetu tukimuomba Allaah atupe Shahādah. Siku iliyofuatia kaka yangu alipata (shahādah) lakini mimi sikupata. Kwa hiyo unaweza kuona kwamba yeye alikuwa bora kuliko mimi.”[346]

Hii ni kauli ya wazi kabisa kutoka kwa ‘Amr kwamba anayeuliwa ni bora kuliko ambaye hajauliwa.



[345] Ahmad, At-Tabarānī, Al-Bayhaqī.

[346] Ibn Al-Mubārak.

## 12. SHAHĪD HAHISI MAUMIVU ISIPOKUWA KAMA YA KUNG’ATWA (KUUMWA) KIDOGO

213. Abū Hurayrah amehadithia: Mjumbe wa Allaah amesema: Shahīd hahisi chochote katika maumivu yake wakati wa kifo isipokuwa kama mmoja wenu anavyohisi anapong’atwa na mdudu.”[347]

214. Katika Majmū’ al-Lata’if inasema kwamba mtu mmoja aliomba “Ichukue roho yangu pasipo mimi kuhisi maumivu yoyote.” Siku moja wakati anatembea shambani alihisi kuchoka, hivyo akajilaza chini ili alale usingizi. Baadhi ya Makuffār wakamkaribia (wakamvizia) na wakamkata kichwa chake. Mmoja wa marafiki zake akamuona katika ndoto na akamuuliza yeye. Akasema: *“Nililala Shambani, nilipofungua macho nilikuwa katika Jannah!”*

215. Ibn Mubārāk ametaja hadithi kama hii kuhusu wafungwa wawili wa kivita wa Kiislam. Walitishwa na Kiongozi wa Makuffār ili waiache Dini yao. Walipokataa, akawatupa katika chombo chenye mafuta yaliyochemka kwa siku tatu. Kutokana kuchemka sana kwa mafuta hayo, punde tu baada ya kutupwa humo mifupa yao iliruka ikadondoka ardhini. Baadaye kaka yao akawaona katika ndoto na akawauliza kuhusu hali yao. Wakasema: “Ilikuwa ni ule tu mzamo wa kwanza katika mafuta yachemkayo na kisha tukaenda moja kwa moja al-Firdaws!” (AL-Firdaws ni Jannah (pepo) ya Juu kabisa katika Jannah).



[347] At-Tirmidhī, An-Nasā’ī, Ibn Mājah, Al-Bayhaqī, Ahmad, ad-Darmī.

## 13. MALAIKA HUENDELEA KUWATEMBEA MASHUHADĀ NA KUWAPA SALĀM ZAO

216. ‘Abdullāh bin ‘Amr bin al-Ās amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: Kundi la kwanza kuingia Jannah ni Muhājirīn masikini waliouhami ummah huu kutokana na madhara. Wanaposikia, hutii. Mmoja wao aweza kuwa anahitaji kitu fulani kutoka kwa sultan lakini atakufa bila kuomba kitu hicho. Siku ya Qiyaamah Allaah ataiita Jannah na itakuja na uzuri wake na ubora (utukufu) wake wote. Kisha Allaah Atauliza: “Wako wapi waja wangu ambao walipigana katika njia YANGU na wakauliwa au wakadhuriwa na walifanya (walipigana) Jihād kwa ajili yangu? Basi hebu waingie katika Jannah bila Hisabu.” Kisha Malaika watakuja na watamsujudia Allaah na watasema: “Rabb wetu! Tunakutukuza na Tunakuhimidi Mchana na Usiku, ni watu gani hawa uliowafadhilisha juu yetu? Allaah Atasema: “Hawa ni wale ambao walipigana (Jihād) na waliumizwa katika njia yangu.” Malaika watawatembelea katika kila Mlango wakiwaambia: Salām kwenu kwa kuthibiti (kuthubutu) kwenu. Makazi mazuri yalioje!”[348]

(*kuthubutu* – kuwa imara na kutolegalega, kutokimbia, kutorudi nyuma, kutogeuza mgongo)



[348] Ahmad, Al-Hākim (ameisahiohisha adh-Dhahabī).

## 14. ALLAAH AMEMRIDHIA SHAHĪD

217. Anas amehadithia: Kuna watu walikuja kwa Mjumbe wa Allaah na wakamuomba awatumie waalim wa kuwafundisha Qur-ān na Sunnah. Hivyo Mjumbe wa Allaah akawatumia waalim sabiini (70) wa Qur-ān ambao miongoni mwao alikuwa ni ammi yangu, Harām. Watu hawa walikuwa wakisoma na wakijifunza Qur-ān wakati wa Usiku, na mchana wakichota maji na kuleta Msikitini. Walikuwa wakitoka kwenda kutembea na wanapouza kuni hununua chakula na kuwapelekea masikini msikitini. Pindi Mjumbe wa Allaah amewatuma kwenda na kuwafundisha watu wa kabila hilo, watu hao wakawaua (waalim hawa) wote kabla hata hawajafika. Baada ya kuuliwa wakasema: “Ee Allaah Mjulishe Mtume wetu kwamba tumekutana na WEWE na kwamba Umeturidhia na sisi tumeridhika na WEWE.” Ammi yangu aliuliwa kwa Mkuki. Alipouona mkuki unamjia alipiga ukelele: *“Kwa Jina la Rabb wa al-Kābah, Nimefuzu!”* Mjumbe wa Allaah akasema: “Ndugu zenu wameuliwa na wamesema: “Ee Allaah Mjulishe Mtume wetu kwamba tumekutana na WEWE na kwamba Umeturidhia na sisi tumeridhika na WEWE.”[349]

## 15. ILI SHAHĀDAH ITAKABALIWE HAITAKIWI ‘AMALI NYINGINE NJEMA IZIDI SHAHĀDAH (KWA UBORA)

218. Al-Barā bin ‘Āzib amehadithia: Mtu mmoja aliyekuwa amevaa mighfari (mavazi ya chuma ya kivita) alimwendea mjumbe wa Allaah na akamuuliza: “Ewe Mjumbe wa Allaah! Nikapigane au Nisilimu kwanza?” Mjumbe wa Allaah akamwambia: “Silimu kisha Upigane.” Akasilimu na akapigana na akauliwa. Mjumbe wa Allaah akasema: “Ametenda ‘amali kidogo lakini amelipwa Ujira mkubwa.”[350]



[349] Bukhārī, Muslim.
[350] Bukhārī, Muslim.

219. Abū Mūsā al-Ash'arī amesimulia: Mtume wa Allaah alikuwa Vitani, pindi mmoja katika makuffār alipoomba (kufanya) mubārazah. Muislam mmoja akamwendea lakini akauliwa na kafiri. Akaomba tena mpinzani mwingine. Muislam mwingine akamwendea pia naye akauliwa. Kisha Kafiri akamwendea Mjumbe wa Allaah na akamuuliza: "Mnapigana kwa ajili gani?" Mjumbe wa Allaah akamjibu: "Tunapigana na watu mpaka washuhudie kwamba Hapana anayestahiki kuabudiwa kwa haqq isipokuwa Allaah na kwamba Muhammad ni Mjumbe wa Allaah na kwamba tunatimiza haqq ya Allaah." Kafiri akasema: "Uliyoyasema ni mazuri (yanapendeza) sana. Nayakubali." Kisha akasilimu na akajiunga upande wa Waislam akapigana pamoja nao na akauliwa. Hivyo akachukuliwa na akazikwa pembeni ya wale Waislam wawili aliyowaua. Mjumbe wa Allaah akasema: "Katika Jannah, hakuna watu wanaopendana zaidi kama hawa!"[351]

Wanapenda sana kwa sababu Walouliwa wanamuona alowaua kama sababu ya kuwakirimu wao Shahādah.

220. Jābir amesimulia: Tulikuwa pamoja na Mjumbe wa Allaah wakati wa vita vya Khaybar na alilitoa kundi la Wanajeshi ambalo lilirudi likiwa na mchungaji. Mjumbe wa Allaah aliongea kidogo na mchungaji kisha mtu huyo (mchungaji) akasilimu. Akamuuliza Mjumbe wa Allaah: "Niwafanyeje kondoo hawa? Nimekabidhiwa na ni wa mtu mwingine." Mjumbe wa Allaah akamwambia: "Chota mchanga mkononi mwako na uwarushie na watarudi kwa wenyewe (wamiliki wao)" Kisha yule mtu akajiunga na Waislam katika mapigano yao na aliuliwa kwa mshale. Hakupata nafasi hata ya kuswali swala moja. Mjumbe wa Allaah akawaambia maswahabah wauingize mwili wake kwenye hema lake. Wakaupeleka mwili wake kwenye hema la Mtume na kisha Mjumbe wa Allaah akatoka nje akisema: Allaah ameukubali Uislam wake. Nilipoingia kwenye hema nimemkuta na wake zake wawili kutoka Jannah."[352]



[351] At-Tabarānī (sahīh).
[352] Al-Hākim (ameisahihisha adh-Dhahabī).

## 16. SHAHĪD HUOZESHWA AL-HŪR (MWANAMKE WA JANNAH)

Allaah Anasema: "Na ma-hūr, wanawake wazuri wa Jannah wenye macho ya kupendeza. Kama mfano wa lulu zilizohifadhiwa."[353]

221. Mjumbe wa Allaah amesema katika hadithi akitaja fadhila za shahīd: "Shahīd… ataozeshwa ma-hūr (wanawake wa peponi) sabiini na mbili (72)"[354]

222. Mjumbe wa Allaah amesema: "… Na ikiwa mwanamke wa Jannah atajidhihirisha kwa watu wa Dunia hii ataujaza umbali baina yao nuru na harufu yake nzuri, na shungi alilojifunika kichwa chake ni bora kuliko Dunia na vyote vilivyomo ndani yake."[355]

223. Abū Sa'īd al-Khudrī amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Mtu atabaki amesimama katika Jannah kwa muda wa miaka 70 kabla hajaondoka. Kisha mwanamke atamjia na atamgusa begani. Atageuka kutazama na atamwona. Uso wake unang'aa sana kiasi ambacho anaweza kujiona sura yake katika mashavu yake, na moja ya lulu zake zitaangaza nuru umbali wa mbingu na ardh. (mke) Atampa salam. Kisha atamuuliza (mwanamke) kwamba yeye ni nani. Atajibu: "Mimi ni katika al-Mazid[356], atakuwa amevaa nguo 70 na bado ataweza kuona fupa la muundi wake chini ya nguo zake."[357]



[353] Al-Wāqi'ah : 22 - 23
[354] At-Tirmidhī, Abdur-Razzāq, Ibn Mājah (Muttafaq)
[355] Al-Bukhārī
[356] Al-Mazid imetajwa katika Qur-ān. Allaah ameahidi kuwapa Waumini al-Mazid Katika Jannah. Kwa kawaida (neno hili) maana yake ni "Ziada". Hivyo laweza kumaanisha ziada yoyote ya ujira ambayo haikutajwa katika Qur-ān au Sunnah.
[357] Ibn Hibbān, Ahmad,,At-Tirmidhī, Abū Ya'lā.

## SURA NA.13

## HUKMU YA WAFUNGWA (NA MATEKA) WA KIISLAM

Allaah Anasema:

"Na mna nini msipigane katika Njia ya Allaah na ya wale wanao onewa, wanaume na wanawake na watoto, ambao husema: Mola Mlezi wetu! Tutoe katika mji huu ambao watu wake ni madhaalimu, na tujaalie tuwe na mlinzi anaye toka kwako, na tujaalie tuwe na wa kutunusuru anaye toka kwako?" (An-Nisā 75 – 76)

Al-Qurtubī anasema katika Tafsir yake: Allaah amefaradhisha Jihād ili kulinyanyua Juu Neno Lake na ili Dini yake iwe Juu (Itawale), na kuwaokoa waumini wanyonge hata kama ukombozi huo utagharimu (utapelekea kupoteza) maisha.

Kuwakomboa Wafungwa wa Kiislam ni fardh (Wajib), aidha kwa kupigana (kwa vita) ama kwa Fidia. Imām Malik anasema: *"Waislam wanatakiwa kuwakomboa Wafungwa wa kivita hata kama hilo litawagharimu mali zao zote."*

224. Abū Mūsā al-Ash'arī amesimulia: Mjumbe wa Allaah amesema: "Wakomboeni Wafungwa wa kivita, walisheni wenye njaa, na watembeleeni wagonjwa."[358]

Katika madh-hab ya ash-Shāfi'ī ni kwamba *kuwakomboa wafungwa wa kivita ni mustahabb*. Katika madh-hab ya Imām Malik na Ahmad ni kwamba ni *Wajib (Fardh).*



[358] Bukhārī.

Ikiwa fedha binafsi zitatolewa kwa ajili ya kuwakomboa wafungwa wa kivita na aliruhusu muhusika, basi anatakiwa kuzirejesha (kuzilipa) baada ya kutoka. Kama fedha ililipwa bila yeye kujua, kuna rai tofauti kwamba anatakiwa kuzirejesha au la.

'Umar bin 'Abdul-'Azīz amesema kwamba kama Mfungwa wa kivita wa Kiislam amewaomba Waislam kumtolea fidia ili atoke, ni Wajib (lazima) kwa Waislam kumtolea fidia.

Al-Qurtubī anasema katika tafsir ya Āyah hii:

"Na wale walioamini lakini hawakuhajiri, hamna nyinyi wajibu wa kuwalinda lolote mpaka wahajiri. Na wakikuombeni msaada kwenu katika Dini, basi ni juu yenu kuwasaidia; isipokuwa juu ya watu mliofungamana mapatano baina yenu na wao. Na Allaah kwa myatendao ni Mwenye kuona."[359]

Ikiwa waumini ambao hawakuhājir katika ardhi ya maadui watawaomba msaada Waislam, wa kijeshi au wa kifedha ili kuwakomboa, ni wajib juu ya Waislam kuwasaidia na ni haram kuwatelekeza (wasiwasaidie). Udhru pekee ni ikiwa tu Waislam wanamkataba na Wasiokuwa Waislam (Makuffār). Lakini hili linafanya kazi (mkataba utaheshimiwa) ikiwa Waislam hawadhuriwi (hawateswi na kuuawa). Kama wanateswa, basi Waislam wanatakiwa kuwasaidia.



[359] Al-Anfāl : 72

Imām Abū Bakr al-‘Arabī anasema: *“Isipokuwa kama Waislam wanateswa. Kwa hali hii tunatakiwa kuwatoa (kuwakomboa kwa namna yoyote) mpaka lisiwepo jicho la mmoja wetu lililofunguka (hata kwa kufa wote) au tutumie mali zetu zote katika kuwakomboa.”* Hii ni Rai ya Malik na Wanazuoni wote. Ni msiba ulioje kuona leo hii ndugu zetu wameachwa katika Jela za Maadui ilihali hazina zetu zimejaa fedha na tunanguvu za kutosha.

‘Umar bin ‘Abdul-‘Azīz aliwatumia barua Wafungwa wa kivita wa Konstantinopo (Uturuki ya Sasa). Akawaambia: *“Mnajiona wenyewe kuwa ni Wafungwa wa kivita. Hapana. Mmefungwa katika njia ya Allaah. Napenda mjue kwamba ninapowapatia Waislam vitu fulani, familia zenu nazipatia zaidi (ya hivyo) na namtuma fulani fulani na Dinar 5 kwa kila mmoja wenu na isingelikuwa naogopea kwamba Dikteta wa Kirumi atawanyang’anyeni ningewatumia zaidi ya hizo. Pia nimemtuma fulani fulani kufuatilia ukombozi wa kila mmoja wenu bila kujali itagharimu kiasi gani. Hivyo Furahini (kuweni na amani)! Assalām ‘Alaykum.”*

An-Nawawī anaona kwamba hukmu ya Kuwakomboa Wafungwa ni sawa (inafanana) na hukmu ya Maadui wanapovamia ardhi ya Waislam. Kwa hakika anaona kwamba kuwakomboa Wafungwa wa kivita ni muhimu zaidi kwa kuwa Utukufu wa nafsi ya Muislam ni mkubwa zaidi kuliko ule wa ardhi ya Waislam.

Mfano wa hili ni wakati Mwanamke wa Kiislam ambaye alikuwa ni mfungwa wa Waroma huko Amūriyyah alipopigwa kofi usoni na Mrumi. Kisha (mwanamke huyo) akauliza: “Mutassim yuko wapi?” (Al-Mutassim alikuwa Khalīfah wa Waislam.) Yalipomfikia haya al-Mutassim, alituma Jeshi zima (lote) kwenda kumkomboa.

Wapiganaji wa Msalaba waliwachukua waislam 500 kama mateka huko ar-Raha. Kwa hiyo Sultan ‘Imādud-Dīn  Zinki aliuvamia mji na akawatoa (akawakomboa) mateka wote.

Wakati Salahud-Dīn alipowashinda Jeshi la Msalaba huko *Hittīn* aliwakomboa Wafungwa wa Kiislam 20,000 kutoka kwa Jeshi la Msalaba.

Hiyo ndiyo ilikuwa hali ya Viongozi Mujahidīn wa Waislam. Walikuwa wakiwakomboa Wafungwa wa Kiislam wakati huohuo wakiwachukua wafungwa wa maadui (wa kikafiri) na kisha wengi wa wafungwa hawa wa kikafiri  Walisilimu na Wakapigana na makuffār. Hawa ndio waliokusudiwa na Mjumbe wa Allaah katika hadithi iliyo katika Bukhārī: “Allaah anafurahiswa (anapendezwa) na  watu wanaoingia katika Jannah kwa pingu!” Kwa maana baadhi ya makuffār huletwa wakiwa wametiwa pingu kama Wafungwa wa kivita na kisha humwamini Allaah. Hivyo ni kama vile pingu hizi zimewaleta katika Uislam!

## SURA NA. 14

## HISTORIA YA JIHĀD

## VITA VYA MJUMBE WA ALLAAH NA VYA WAISLAM WALIOMFUATIA.

Imām Abū 'Abdullāh al-Halīmī katika kitabu chake *Shu'ab al-Īmān (vipengele vya imani)* amesema:

Mtume alipitia hatua mbalimbali dhidi ya makafiri, kabla Jihād haijafaradhishwa (haijaamrishwa).

- Ilianza na Uteremsho wa (Āyah)

  "Soma kwa Jina la Rabb wako Aliyeumba." (al-'Alaq : 01)

- Kisha Allaah akamuamrisha yeye kuufikisha Ujumbe:

  "Ee mwenye kujigubika! Simama na uonye." (al-Mudath-thir : 01 – 02)

- Alipoufikisha Ujumbe na wakamuamini, Allaah akamuamrishwa yeye kuwa na subira (kuwavumilia):

  "Na subiri juu ya yale wayasemayo, na wahame, mhamo mzuri." (Al-Muzzamil : 10)

- Pindi makazi yalipopatikana huko Madīnah, Allaah akawaamuru Waumini kufanya Hijrah (kuhama) kutoka Makkah kwenda Madīnah:

  "Na anayehajiri katika njia ya Allaah atapata katika ardhi mahali pengi pa kukimbilia kujihifadhi na riziki." (An-Nisā : 100)

- Walipohājir walipewa Ruhusa ya kupigana:

  "Wameruhusiwa (kupigana) kwa wale wanaopigwa kwa kuwa wamedhulumiwa. Na kwamba Allaah bila shaka ni Muweza wa kuwanusuru." (Al-Hajj : 39)

- Kisha wakaamrishwa kupigana na yeyote mwenye kuwapiga vita wao:
  "Na piganeni katika njia ya Allaah na wale wanaokupigeni, wala msitaadi. Hakika Allaah Hapendi wenye kutaadi (wavukao mipaka)." (al-Baqarah : 190)

- Baadae wakaamrishwa kupigana na Makuffār wote walio wazunguka:
-
  "Enyi walioamini! Piganeni (jihād) na wale makafiri walio karibu nanyi na waukute kwenu ukali. Na jueni kwamba Allaah Yu Pamoja na wenye taqwa." (At-Tawbah : 123)

Allaah akawaambia kwamba Kupigana Jihād imeruhusiwa juu yao na ni wajib (Faradhi):

“Mmeandikiwa shariy’ah kupigana vita nako kunachukiza mno kwenu. Na asaa mkachukia jambo na hali lenyewe ni kheri kwenu. Na asaa mkapenda jambo na hali lenyewe ni la shari kwenu. Na Allaah Anajua na nyinyi hamjui.” (Al-Baqarah : 216)

Allaah pia akawaambia kuwa Kupigana (vita) ni mkataba kati yao na Allaah: “Allaah amenunua kwa Waislam (Waumini) Nafsi zao na Mali zao ili na YEYE awape Jannah. Wanapigana katika Njia ya Allaah, wanaua na wanauawa. Hii hii ndiyo ahadi ya kweli aliyojilazimisha Allaah katika Tawrāti na Injīl na Qur-ān. Na ni nani atekelezaye zaidi ahadi kuliko Allaah? Basi furahini kwa biashara yenu mliyofanya naye Allaah. Na huko ndiko kufuzu Kukubwa.” (At-Tawbah : 111)

Kwa hiyo, wakati Allaah alipoamrisha Jihād, Kuikubali na Kuifuata ikawa ni sehemu ya Imani. Mkataba (Ahadi) ni kwamba yeyote mwenye kuwauwa makafiri atapata Jannah. Ukikubali Mkataba (ahadi) huu na unahitaji Jannah hivyo unatakiwa kutimiza jukumu lako la makubaliano, nalo ni kuitoa Nafsi yako na Mali yako kwa ajili ya Allaah.

Thamani ya Biashara inategea mambo matatu:

- Mnunuzi: Mnunuzi mzuri hununua bidhaa nzuri tu.
- Muuzaji: Muuzaji hawezi akakubaliana na bei ambayo ni mbaya (isiyolipa).

- Na Thamani (Gharama): Bei/Thamani (Gharama) kubwa huwa haitolewi (hailipwi) kwa bidhaa mbaya. (yaani bidhaa mbaya huwa haiuzwi kwa thamani (bei/gharama) kubwa)

Kwa hivyo, bidhaa ni ipi? Ni Nafsi (Roho) ya Muumini. Tazama gharama ya Nafsi yako aliyoiweka Allaah. YEYE Allaah ni Mnunuzi, Muhammad ni Mfanya biashara (Muuzaji) na thamani (gharama) yake ni Jannah. Huu ni Utukufu mkubwa kwa Waumini. Sharti pekee aliloweka Allaah ili kupata Thamani hiyo, Jannah, ni wewe kupigana katika njia ya Allaah kwa Nafsi yako na Mali yako. “Wanapigana katika Njia ya Allaah, wanaua na wanauawa.” Allaah akauandika mkataba huu kwa ajili yenu: “Ahadi ya kweli aliyojilazimisha Allaah katika Tawrāti na Injīl na Qur-ān.” Hivyo Mkataba huu haujaandikwa mara moja tu, lakini katika nyaraka tatu: Qur-ān, Injīl na Tawrāt.

Wanazuoni wametofautiana juu ya idadi halisi ya vita ambavyo Mtume alienda mwenyewe (kupigana). Katika *Sahīh Muslim*, Jābir amehadithia: *“Mjumbe wa Allaah amepigana (ameshiriki mwenyewe kupigana) vita Isirini (20).”* Zayd amesema 19 na Ibn Is-hāq amesema 27:

01. Al-Abwa’: Hivi vilitokea mnamo mwezi Safar mwaka wa 1 Hijiria na hakuna mapigano yaliyotokea.
02. Buwāth: Rabil-Awwal mwaka wa 2 Hijiria.
03. Al-Ashīrah: Jumādal- Ūlā mwaka wa 2 Hijiria.

04. Vita ya kwanza ya Badr: Ilitokea siku chache baada ya Al-Ashīrah.

## 05. Vita Kuu ya Badr:

Hii ilikuwa ni vita kubwa, ambayo Iliutukuza (Iliupa hadhi) Uislam na iliwadhalilisha Makuffār. Ilikuwa ni katika siku adhimu sana kwa Waislam. Ilitokea asubuhi ya tarehe 17 ya Ramadhani ya 2 Hijria. Maswahabah wachache zaidi ya 310 walishiriki vita hiyo.

Al-Barā amesema kwamba Maswahabah wa Mjumbe wa Allaah wameniambia kwamba idadi ya Waislam ilikuwa sawa na ile ya wanajeshi wa Tālūt. Lilikuwa ni Jeshi imara la watu 1000.

Wakati Mjumbe wa Allaah alipopata habari ya Msafara wa biashara ulobeba mali nyingi za ma-Quraysh aliwahimiza maswahaba wake kuuteka (kuwavamia na kuwanyang'anya). Hawakuupata msafara huo, lakini waliweza kukutana na Jeshi la ma-Quraysh liloenda upesi kuulinda msafara wao wa kibiashara. Vita ilianza kwa watu watatu kupigana mmoja mmoja na Hamzah, 'Alī, na 'Ubaydah bin al-Hārith. Watu hao watatu, wote ma-Quraysh waliuliwa. Kisha Mjumbe wa Allaah akazinyoosha vizuri safu za Jeshi. Alikuwa akitembea mbele ya safu akiwa na kifimbo mkononi mwake na alipomuona mtu aliyeitwa Sawad amesimama nje ya mstari alimsukuma nyuma katika kifua chake kwa kifimbo hicho alichokuwa amekishika. Sawad akasema: "Umeniumiza Ewe Mjumbe wa Allaah! Naomba nilipe kisasi!" Mjumbe wa Allaah akasema: "Endelea (Lipa)!" Sawad alimrukia na akamkumbatia Mjumbe wa Allaah na akambusu. Mjumbe wa Allaah akamuuliza: "Kwa nini umefanya hivyo Sawad?" Akasema: Vita viko karibu, hivyo nilitaka kitu cha mwisho mimi kukifanya kiwe ni kukushika wewe."

Kisha Mjumbe wa Allaah akaenda pembeni akaanza kuomba. Akasema: “Ee Allaah! Watu hawa wakishindwa hii leo, hutoabudiwa tena!” Abū Bakr akasema: “Inatosha kumuomba Allaah. Allaah amekuahidi na Atatimiza Ahadi yake.” Punde baadae, Mjumbe wa Allaah akasema: “Furahi Abū Bakr! Ushindi wa Allaah uko karibu! Amenijia Jibrīl akiwa anaendesha farasi wake (akanipa habari hizi).”

Allaah Anasema kuhusu siku hiyo:

“(Kumbuka) Pale Rabb wako Alipowatia ilhamu Malaika (kuwaambia): ‘Hakika Mimi Niko pamoja nanyi; basi wathibitisheni wale walioamini. Nitavurumisha kizaazaa katika nyoyo za waliokufuru. Basi wapigeni juu ya shingo na wapigeni kila kiungo.’”[360]

Vita ilihudhuriwa na Malaika 5000 wakiongozwa na Jibrīl mwenyewe.

225. Rifa’ah amehadithia: Jibrīl alikuja kwa Mjumbe wa Allaah, na akamuambia: “Mnawaonaje (Mnajisikiaje) watu wa Badr kuwa miongoni mwenu?” Akasema: “Tunawaona wao kuwa ni Waislam bora kabisa.” Jibrīr akasema: “Na hivyo ndivyo tunavyowachukulia (tuwaonavyo) Malaika waliohudhuria vita hiyo.”

Makuffār Sabiin (70) waliuliwa na wengine Sabiini walichukuliwa mateka.

Allaah Anasema: “Kwa yakini Alikunusuruni Allaah katika Badr na hali nyinyi mlikuwa (kikosi) dhaifu. Basi mcheni Allaah mpate kushukuru.”[361]



[360] Al-Anfāl : 12 (Bukhārī).
[361] Āl-‘Imrān : 123 (Bukhārī).

## 06. BANĪ SULAYM I

Siku saba (7) baada ya kurudi kutoka Badr, Mjumbe wa Allaah aliwashambulia Banū Sulaym lakini hakuna mapigano yaliyotokea. Aliweka kambi katika ardhi yao kwa muda wa siku tatu na kisha akarudi Madīnah.

## 07. BANŪ QAYNUQA’

Vilitokea siku ya Jumaa mosi mwezi wa Shawwāl, Miezi 20 baada ya Hijrah. Banū Qaynuqa’ walikuwa ni Mayahudi wa kwanza kumsaliti Mjumbe wa Allaah. Hivyo, aliwazingira katika Ngome zao. Lakini Allaah alitia Uoga katika nyoyo zao, wakajisalimisha. Mshirika wao, Mkuu wa Wanāfiq, ‘Abdullāh bin ‘Ubayy (bin Salūl) aliwaombea (kwa Mtume wa Allaah), hivyo Mtume wa Allaah akawaruhusu wao kuondoka Madīnah kwa amani lakini ardhi yao yote na mali zao (vitu vyao) zilichukuliwa na Waislam.

## 08. AS-SUWAYQ

Mnamo tarehe 5 ya Dhul-hijjah mwaka wa 2 Hijria, Mjumbe wa Allaah aliondoka Madīnah, akiusaka (akiuandama, akiufuatilia) msafara wa kibiashara wa Maquraysh uliokuwa ukiongozwa na Abū Sufyān. Pindi Abū Sufyān alipogundua hilo alitoroka (alikimbia), hivyo hayakutokea mapigano yoyote.

## 09. GHATAFĀN

Vilitokea katika ardhi ya Najd mnamo mwezi Rabī’ul-Awwal, mwaka wa 3 Hijria. Mjumbe wa Allaah aliongoza Jeshi la Wanajeshi 450 lakini hakukutokea na Mapigano yoyote.

205

---

## 10. BANĪ SULAYM II

Mjumbe wa Allaah aliishambulia ardhi ya Banū Sulaym, lakini kwa mara ya pili tena maadui hawakujitokeza kuja kupigana. Mjumbe wa Allaah alibaki katika ardhi yao kwa Miezi miwili.

## 11. UHUD

Vilitokea Shawwāl, mwaka wa 3 Hijria. Wanajeshi wa Kiislam walikuwa 700. Wanajeshi wa Maadui walikuwa 3000.

Bendera ya Ma-Quraysh iliwekwa mikononi mwa familia ya Abū Talhah. Kabla ya vita kuanza bendera ilikuwa imeshikiliwa na Talhah bin Abī Talhah. Aliomba mubārazah, basi 'Alī alienda akamkabili na akamuua. Kisha bendera ilichukuliwa na kaka yake, 'Uthmān ambaye pia aliuliwa na Hamzah. Kisha kaka yake, Sa'ad akaichukua bendera na aliuliwa na Sa'ad bin Abī Waqqās. Kisha ikachukuliwa na Mjukuu wa Abū Talhah, Musafih ambaye aliuliwa na Āsim bin Thābit. Kisha ikabebwa na kaka yake, Kulāb ambaye aliuliwa na Zubayr bin 'Awwām. Kisha ikachukuliwa na kaka yake, Jalās ambaye pia aliuliwa na Talhah bin 'Ubaydillāh. Kisha ikabebwa na ndugu yao, Sharhabīl bin Arta'ah na aliuliwa na 'Alī. Kisha bendera iliachwa chini ardhini baada ya watu 7 kutoka katika familia moja kuuliwa.

Bendera ilipoanguka chini, kutoka na kuanguka bendera hii chini kulidhihirika Kushindwa kwao na wakaanza kurudi nyuma. Lakini kwa sababu Wapiganaji (wanajeshi wa kiislam) juu ya Mlima walizikataa amri za wazi za Mjumbe wa Allaah na wakaondoka katika kituo chao (walipokuwa), Khālid bin al-Walīd na Ikrimah bin Abū Jahl (wakati huo wote wawili hawajasilimu) walitumia nafasi hiyo kuwavamia Waislam, ambao walidhani vita vimekwisha. Ilikuwa ni katika vita vya Uhud, ambapo Hamzah, Ammi yake Mjumbe wa Allaah aliuliwa. Ni mkuu wa ma-Shuhadā. Siku ya Uhud ilikuwa ni Fitnah (Majaribu) kwa Waislam.

## 12. HAMRA’ AL-ASAD

Vilitokea Jumaa pili ya tarehe 16 Shawwāl, mwaka wa 3 Hijria punde tu baada ya Uhud. Mjumbe wa Allaah aliwahamasisha Waislam watoke waende wakawafukuze Jeshi la ma-Quraysh ili kuwaonesha kwamba japokuwa wameshindwa vita vya Uhud lakini bado wanauwezo wa Kupigana. Wakati Abū Sufyān aliposikiwa ujio wa Waislam alifanya haraka kwenda Makkah kukepa vita. Hakukutokea mapigano yoyote.

## 13. BANŪ AN-NADHĪR

Vilitokea miezi mitano baada ya Uhud, mwezi wa Rabī’ul-Awwal, mwaka wa 4 Hijria. Hili lilikuwa ni kabila la Kiyahudi huko Madīnah ambalo lilivunja makubaliano (mkataba) na Mjumbe wa Allaah, hivyo aliwashambulia na akawazingira katika ngome zao kuu. Haitoshi, Allaah aliwatia Uoga ndani ya Nyoyo zao na Walisalimu amri. Kama ilitokea kwa kabila la Banū Qaynuqa’, ‘Abdullāh bin ‘Ubayy akawaombea, hivyo Mjumbe wa Allaah akawakubalia kuondoka Madīnah na wabebe mzigo wa kubebwa na mnyama mmoja tu. Vitu vingine vyote vilitakiwa virudishwe kwa Waislam, zikiwemo fedha zote pamoja na Silaha. Walihamia khaybar na maeneo mengine.

## 14. DHĀT AR-RIQĀ’

Vilitokea Jumādal-Ūlā, mwaka wa 4 Hijria. Viliitwa “Dhāt ar-Riqqā’” (yaani vita vya kuchanika-chanika (Kuraruka)) kwa sababu viatu vya Waislam vilikuwa vinakatika (vinararuka) na miguu yao ilikuwa inachuruzika damu, hivyo walifikia kufunga miguu yao kwa vipande vya nguo zao (walizozichana). Mjumbe wa Allaah aliishambulia ardhi ya Najd lakini hapakuwa na mapigano yoyote.

## 15. VITA NDOGO YA BADR

Vilitokea Shāban, mwaka wa 4 hijria. Mjumbe wa Allaah alienda Badr kukutana na Abū Sufyān na ma-Quraysh katika Muda waliokubaliana. Alienda na Wanajeshi 1500. Abū Sufyān alisafiri nusu ya safari, na akaamua kurudi Makkah.

## 16. DAWMAT AL-JANDAL

Dawmat al-Jandal iko pembezoni kusini mwa as-Shām. Ni Mji uliozungukwa na ukuta usioingilika. Mjumbe wa Allaah aliushambulia pindi aliposikia kwamba Makuffār wanakusanya Jeshi kuivamia Madīnah. Alitoka kuwaendea, akiwa na Wanajeshi 1000. Alikuwa akitembea Usiku, na Mchana akijificha. Maadui waliposikia ujio wake Walimuogopa na hatimaye wakasambaratika. Hivyo, Mtume alipofika katika Mji wao hakuna aliyejitokeza kupigana. Aliwashambulia wachungaji (wa mifugo) wao na alichukua ngawira (aliwanyang'anya) baadhi ya mifugo yao na akatuma vikosi sehemu mbalimbali na kisha akarudi.

## 17. AL-KHANDAQ

Vilitokea Shawwāl, mwaka wa 5 Hijria. Ma-Quraysh walikuja wakiongozwa na Abū Sufyān. Banī Fazarah wakiongozwa na 'Uyaynah bin Hisn. Banī Murah wakiongozwa na al-Hārith bin 'Awf. Kadhalika Ghatafan, na Ashja' na wote walikutana Madīnah katika Jeshi la watu 5000.

Mjumbe wa Allaah alipopata habari za muungano wa majeshi hayo alishauriana na ma-Swahabah na ndipo Salmān al-Fāris alipopendekeza kuchimbwe mtaro (handaki), ambalo (wazo hili) lilikuwa ni wazo geni katika vita vya waarabu. Handaki (mtaro) -

lilikamilishwa kwa siku 10. Waislam walikuwa 3000. Jeshi la Maadui liliizunguka madīnah kwa zaidi ya siku 20. Wakati huo Nu'aym bin Mas-'ūd, mmoja wa wanajeshi wa jeshi la Muungano wa maadui, alikuja kwa Mjumbe wa Allaah kusilimu. Mjumbe wa Allaah akamwambia aufiche (aufanye siri) Uislam wake na arudi kwa maadui na apigane nao akiwa miongoni mwao (awaue). Akamwambia: "Ukibaki nasi, wewe ni mtu mmoja tu. Lakini rudi kwao na wadhoofishe kati yao kadiri uwezavyo kwa sababu vita ni hadaa." Nu'aym aliutekeleza vizuiri sana ushauri huu. Alirudi kwa viongozi wa kabila la Kiyahudi la Banū Quraydhah (ambao walikuwa ni sehemu ya Jeshi la muungano la maadui) na akawaambia kwamba walikosea kuvunja mkataba na Waislam. Akawaambia kwamba Jeshi (la muungano) litarudi katika miji yao na litawaacha nyinyi hapa Madīnah ili mkumbane na hasira (ghadhabu) za Waislam. Akasema, kwa hiyo nashauri kwamba msikubali kupigana nao mkiwa upande wa (muungano wa) Maadui mpaka wakupatieni baadhi ya watu wao mashuhuri kama dhamana ya uaminifu wao.

Nu'aym akawaacha Mayahudi na akamuendea Abū Sufyān na Viongozi wa Waarabu na akawaambia kwamba amekuja kuwapa wao ushauri. Mayahudi wameachana (wamejutia) na Usaliti wao kwa Muhammad na kwamba badala yake wamekubaliana naye (Muhammad) kuwa mumpatie baadhi ya watu wenu mashuhuri wauliwe ili iwe kafara ya Usaliti wa mkataba wao na yeye. Akawaambia, Mayahudi wakikujieni wanataka dhamana musiwapatie yeyote.

Ijumaa usiku Abū Sufyān alituma mjumbe kwa mayahudi akiwataka siku ya Ijumaa mosi washambulie (jeshi la Waislam) kwa upande wao, na wao Waarabu, watashambulia (jeshi la waislam) Ijumaa pili. Mjumbe akarudi akisema kwamba tunahofia kuwa mtatugeuka

(mtatukimbia) na mtatuacha peke yetu tukabiliane na Waislam, hivyo tunawataka mtutumie baadhi ya mashujaa wenu wakae nasi kama dhamana ili kujihakikishia ushiriki wenu mpaka mwisho (wa vita). Pindi Abū Sufyān aliposikia haya akasema haya ndiyo ambayo Nu'aym alitutahadharisha nayo. Mayahudi wameshakubaliana na Muhammad dhidi yetu. Alipokataa, Mayahudi wakasema haya ndiyo aliyotutahadharisha nayo Nu'aym. Waarabu watajitoa na watatuacha sisi peke yetu tupambane (tupigane) na Waislam. Ugomvi ukazuka kati ya Mayahudi na Waarabu na hatimaye wakawa wanalaaniana (wanatukanana) na muungano ukavunjika.

Pongezi kwa hilo zinaenda kwa mtu mmoja: *Nu'aym bin Mas'ūd.*

Allaah aliwatumia Upepo mkali ambao uliyaezua mahema yao, na ukazima moto wao. Mjumbe wa Allaah aliposikia kuvunjika kwa muungano wao akamtuma Hudhayfah kwenda kuwapeleleza (kuwachunguza) na kumletea habari zao. Hudhayfah alienda mpaka alipofika katikati ya ngome yao na akashuhudia kurudi kwao nyuma na mwisho wa vita vya Khandaq.

Allaah Anasema kuhusu kushindwa kwao: "Na Allaah Akawarudisha nyuma wale waliokufuru kwa ghaidhi (hasira) zao hawakupata kheri yoyote. Na Allaah Amewatosheleza Waumini vitani. Na Allaah daima ni Mwenye nguvu zote, Mwenye enzi ya nguvu Asiyeshindika." (Ahzāb : 25)

## 18. BANŪ QURAYDAH

Vilitokea punde tu baada ya makuffār kukimbia katika vita vya Khandaq. Wakati wa Mchana, Jibrīl alikuja kwa Mtume Muhammad na akamwambia: *"Mmeweka chini silaha zenu? Malaika bado wamebeba silaha zao! Allaah anawaamuru mtoke kuwaendea Banū Quraydhah, na atawatangulia kuwatia wao Uoga!"*

Allaah alilitoa Tangazo lake kwa Maswahabah: *“Mwenye Kumwamini Allaah na Siku ya Mwisho, asiswali ‘Asr isipokuwa akiwa (huko) Banū Quraydhah”*

Waislam walitoka katika Jeshi la watu 3000, tarehe 7 Dhulhijjah mwaka wa 5 Hijiria. Mjumbe wa Allaah aliwazingira Banū Quraydhah kwa siku 25 mpaka alipowachosha na khofu ikawajaa katika Nyoyo zao. Hatimaye wakaamua kujisalimisha kwa mashart yoyote ambayo mshirika wao wa mwanzo (kabla ya Uislam), Sa’ad bin Mu’ādh ataona yanafaa. Sa’ad alikuwa anahasira kutokana na kumsaliti Mjumbe wa Allaah katika wakati mgumu (wakati wa matatizo). Kwa hivyo mashart ya Sa’ad yalikuwa ni kwamba watu wao wote walio katika Umri wa kuweza Kupigana wauliwe, wake wao na watoto wao wachukuliwe mateka, na mali zao zichukuliwe zigawanywe miongoni mwa Waislam kama zawadi kwa ajili ya Uhaini wao kwa Dola ya Kiislam inayoongozwa na Mjumbe wa Allaah ambayo ndiyo ilikuwa wananchi wake. Mjumbe wa Allaah aliridhika na hukmu ya Sa’ad na akamwambia: *“Umehukumu baina yao kwa hukmu ya Allaah kutoka Juu ya Mbingu Saba.”*

Waislam wakawachukua Wapiganaji wa Kiyahudi ambao idadi yao ilikuwa kati ya 800 na 900. Wakachimba handaki katika soko la Madīnah. Mjumbe wa Allaah akaamuru kuwa waletwe sokoni, wauliwe kwa kukatwa vichwa, na kisha wazikwe kwenye handaki. Huo ndio ulikuwa mwisho wa Banū Quraydhah. Waumini wakachukua Ardhi na Mali zao.

211

---

## 19. BANŪ LAHYAN

Vilitokea mwezi Rabī'ul-Awwal mwaka wa 6 Hijiria. Lahyan ndio ambao waliwaua (maswahabah) Waalim 70 wa Qur-ān ambao walitolewa (na Mjumbe wa Allaah) kwenda kuwafundisha wao (Qur-ān). Mjumbe wa Allaah aliwaendea kwenda kulipiza kisasi. Banū Lahyan wakakimbia, kwa hiyo hakuna mapigano yaliyotokea.

## 20. DHŪ QIRD

Vilitokea mwaka wa 6 Hijiria kwa mujibu wa Ibn Is-hāq. Lakini Bukhāriy na Muslim wamesema kwamba vilitokea mwanzoni mwa mwaka wa 7 Hijria.

226. Amesimulia Salamah bin al-Akwa': Kisha tukaondoka kurudi Madīnah, na tukapumzika kidogo katika sehemuambayo kulikuwa na Mlima baina yetu na Banū Lihyān, ambao walikuwa ni Washirikina. Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alimuombea msamaha kwa Allaah, mtu ambaye alipanda Mlima wakati wa Usiku kuwa mpelelezi wa Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na maswahabah wake. Nilipanda (mlima huo) mara mbili au tatu usiku huo. (Mwishowe) Tukafika Madīnah. Mjumbe wa Allaah akamtuma mtumwa wake,Rabah kuchunga ngamia wake na nilikuwa pamoja naye. (Pia) Nilienda na Talhah kuchunga ngamia wake.

Wakati giza lilipoingia, Abdur-Rahman al-Fazari alivamia na kuwaswaga ngamia wote wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na akamuua mtu aliyekuwa akiwalinda. Nikasema Rabah, endesha farasi huyu, mpelekee Talhah bin 'Ubaydillaah na mwambie Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) kwamba washirikina wametokomea na ngamia wake. -



---

Kisha nikasimama juu ya kituta (kilima) na nikaugeza uso wangu kuelekea Madīnah, Nikaita mara tatu: Njooni mtusaidie! Kisha nikatoka kuwatafuta wavamizi, nikiwarushia mishale na nikiimba shairi:

'Mimi ndiye mwana wa al-Akwa'    Na leo ni siku ya kushindwa kwa madhalili.'

Nilikuwa nikimshtukiza (kumvamia kwa ghafla) mtu katika wao, namrushia mshale ambao utamfikia katika bega lake. Na huku nikisema: Chukua huu, wakati huo nikiimba mstari

Mimi ndiye mwana wa al-Akwa'    Na leo ni siku ya kushindwa kwa madhalili.

Wallaahi niliendelea kuwarushia mishale na kuwalemaza wanyama wao. Pindi mpanda farasi aliponigeukia, nilikuwa nikienda kwenye mti na hukaa katika shina lake (nikijificha). Kisha humpiga yeye na kumlemaza farasi wake. (Mwishowe) Wakaingia katika korongo dogo la mlima. Nikaupanda Mlima huo na wao wakiwa katika ghuba nikawa (nawarushia) nawapiga mawe. Nikaendelea kuwafukuza (kuwakimbiza) hivi hivi mpaka nilipowaokoa ngamia wote wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na hakuna ngamia waliobaki nao (hata mmoja). Wakaniacha (wakanikimbia); kisha nikawafuata nikiwarushia mishale (mfululizo) mpaka walipodondosha zaidi ya majoho thalathini na mikuki thalathini, kupunguza (uzito wa) mizigo yao. Katika kila walichokidondosha nilikiwekea alama kwa kutumia Jiwe ili Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na Maswahaba wake waweze kukitambua (kwamba ni ghanīmah zilizoachwa na Maadui). (Wakaendelea kukimbia) mpaka walipofika katika bonde dogo wakati Fulani Fulani, mtoto wa Badr al-Fazari alipojumuika nao. Wakakaa ili kupata kifungua kinywa na mimi nikakaa juu ya Jiwe lililochongoka. Al-Fazari akasema: *Ni nani huyu ninayemwona?* -

Wakasema*: Mtu huyu ametushambulia sana. Wallaahi hajatuacha sisi tangu Magharibi na ameendelea kuturushia mishale mpaka alipotunyang'anya kila kitu chetu*. Akasema: *Wanne wenu wanatakiwa kumvizia (na Kumuua).* (Kama hivi), wanne wao wakapanda mlima kunifuata mimi. Ilipokuwa (wako karibu kiasi cha mimi) naweza kuongea nao, nikasema: *Mnanitambua mimi?* Wakasema: *Hapana. Wewe ni nani?* Nikawaambia: *Mimi ni Salamah, mtoto wa al-Akwa'. Naapa kwa yule ambaye ameutukuza Uso wa Muhammad Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) naweza kumuua yeyote miongoni mwenu nimtakaye lakini hakuna yeyote kati yenu awezaye kuniua.* Mmoja wao akasema: *Nafikiri (yuko sahihi)!* Kwa hivyo wakarudi. Sikuondoka mahala pangu mpaka nilipomuona mpanda farasi wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam), aliyekuja akiendesha akikatiza kwenye miti (porini). Lo! Wa mbele kabisa katika wao alikuwa Akhram al-Asadi.

Nyuma yake alikuwa ni Abū Qatādah al-Answārī na nyuma yake alikuwa al-Miqdād bin al-As-wad al-Kindī. Nikashikilia hatamu za farasi wa Akhram. (Baada ya kuona hivi, wavamizi) wakaondoka. Nikamwambia (Akhram), jilinde mwenyewe dhidi yao mpaka Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na maswahabah wake watakapojumuika nawe. Akasema: *Salamah, Ikiwa Unamuamini Allaah na Siku ya Mwisho na (kama) unafahamu kwamba Jannah ni haqq na Jahannam ni haqq, usisimame baina yangu na Shahādah.* Hivyo nikamuacha akaondoka. Akhram na 'Abd ar-Rahmān (al-Fazari) wakakutana vitani. Akhram akampiga (akamlemaza) farasi wa 'Abd ar-Rahmān na mwenzake akampiga yeye kwa mkuki na akamuua. 'Abd ar-Rahmān akarudi akiendesha farasi wa Akhram. Abū Qatādah, mpanda farasi wa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alikutana na 'Abd ar-Rahmān (vitani), akamchoma kwa mkuki wake na akamuua. -

Naapa kwa yule ambaye ameutukuza Uso wa Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), niliwafuata nikikimbia kwa miguu yangu (kwa kasi sana) kiasi kwamba sikuweza kuwaona nyuma yangu maswahabah wa Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam), wala vumbi lolote linalotimliwa na farasi wao. Niliwafuata mpaka karibu Jua kuzama, wakafika katika bonde lenye chemchem ya maji, liitwalo Dhu Qarad, ili wapate kunywa (maji), kwani walikuwa na kiu. Wakaniona nikiwa mbio kuwaendea. Nikawafukuza katika bonde kabla hata hawajanywa tone la maji yake. Wakaondoka juu ya bonde na kukimbilia chini (wakateremka). Nikawakimbilia (nyuma yao), nikampata mmoja wao, nikampiga mshale katika bega lake (mtulinga wake) na nikamwambia: *Chukua huu. Mimi ndiye mwana wa al-Akwa’ Na leo ni siku ya kushindwa kwa madhalili.* Mwenzake (aliyekuwa ameumizwa/ amejeruhiwa) akasema: *Mama yake amlilie! We ndiye al-Akwa’ ambaye ametukimbiza tangu asubuhi?* Nikamwambia : *Ndiyo, ewe adui yangu, ni Akwa’ yuleyule.* Waliacha farasi wawili wamekufa wamefungwa katika kiduta (kilima) na nikaenda kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) nikiwaburuza. Nikakutana na ‘Āmir akiwa na chombo chenye maziwa yalochanganywa na maji na chombo chenye maji. Nikatawadha kwa maji hayo na nikanywa maziwa. Kisha nikaenda kwa Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) akiwa katika chemchem ya maji ambayo niliwafukuza wao mwanzo. Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam) alikwisha wateka ngamia hao na kila kitu nimeshakiteka na mikuki yote na Majoho niliwapokonya Mushrikūn na Bilāl amechinja ngamia (jike) katika ngamia hao nilowateka kutoka kwao, na alikuwa anachoma maini yake na nundu yake kwa ajili ya Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam). Nikasema: *Mjumbe wa Allaah, naomba nichague katika watu wetu, watu mia (100) na nitawafuata wanyang’anyi hawa na nitawamaliza wote ili asibakie yeyote wa kutoa taarifa -*



---

*(kwa watu wao juu ya kuangamia kwao)*. (Kwa maneno yangu haya), Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) alicheka sana mpaka magego yake yaliweza kuonekana katika mwanga wa moto, na akasema: *Salām, unafikiri waweza kufanya hivyo?* Nikasema: *Ndiyo, kwa jina la ambaye amekukirimu (amekutukuza) wewe*. Akasema: *Sasa hivi wamefika katika mji wa Ghatafan mahali ambapo wanapokelewa kwa Shangwe.* (Hapo) Mtu kutoka Ghatafan akaja na akasema: *Fulani Fulani amewachinjia ngamia*. Walipokuwa wanamtoa ngozi yake, wakaona vumbi (likitimka kutoka mbali). Wakasema: *Wanakuja (Akwa' na watu wake)*. Kwa hiyo wakatoweka (wakaondoka).

Ilipofika asubuhi, Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) akasema: *Mpanda farasi wetu bora leo hii ni Abū Qatādah na Mkimbiaji bora wa mbio leo hii ni Salamah.* Kisha akanipa vigao viwili vya Ghanīmah – Gawiwo la Mpanda farasi na Gawiwo la Mkimbia mbio za miguu na alijumuisha vyote kwa ajili yangu.[362]

Katika ombi la pili la Salamah kupewa watu mia (100) ni dalili (uthibitisho) wa idadi kubwa ya maadui, la si hivyo asingaliomba (watu wengi) idadi hiyo.

## 21. BANĪ AL-MUSTALAQ

Ibn Is-haq anadai kwamba vilitokea mwaka wa 6 Hijria. Mkuu wa Kabila, Harith bin Abī Dhirar alikuwa anaanda Jeshi kwa ajili ya Kuwapiga Waislam. Mjumbe wa Allaah aliwashambulia (Walikuwa katika Mwambao wa Bahari Nyekundu) Walirushiana Mishale kwa muda kidogo kabla ya Waislam hawajawazidi nguvu na kuwashinda. Baadhi yao waliuliwa na wengine walichukuliwa Mateka, na Waislam walipata Kondoo na Ngamia wengi kama Ghanīmah. Mjumbe wa Allaah alimuoa Juwairiyyah binti wa Kiongozi wao, al-Harith.



[362] Ahmad, Muslim.

## 22. AL-HUDAYBIYYAH

Vilikuwa katika mwezi wa Dhul-Qādah, mwaka wa 6 Hijria. Mjumbe wa Allaah aliondoka kwenda kufanya ‘Umrah akiwa na Maswahabah wake 1400, wakiwa hawana lengo la Kupigana. Lakini Ma-Quraysh walimzuia yeye kuingia Makkah. Akamtuma kwao ‘Uthmān bin ‘Affān kwenda kufanyanao mazungumzo. Zikaja fununu za Uongo kwamba ‘Uthmān ameuliwa, hivyo (Mjumbe wa Allaah) akachukua kiapo cha kufia jambo hilo kutoka kwa maswahabah. Hatimaye baada ya mazungumzo marefu, mkataba ulisainiwa kati ya Mjumbe wa Allaah na Ma-Quraysh. Aliye wawakilisha ma-Qurayshi alikuwa ni Suhail bin ‘Amr.

## 23. KHAYBAR

Baada ya Mtume wa Allaah kurudi kutoka al-Hudaybiyyah alikaa Madīnah mwezi wa Dhul-Hijjah na masiku machache ya Muharram na kisha akatoka kuwaendea Jamii ya mwisho ya Mayahudi walokuwa wakiishi huko Hijjāz: Khaybar.

Khaybar ilikuwa imejengwa kwa ngome chache imara. Waislam walipofika hapo, Mfalme wa Kiyahudi - Marhab alijitokeza na kuomba Mubārazah. ‘Amr bin al-Akwa’ alijitokeza kumkabili. Marhab alimpiga panga (‘Amr), na panga lake likang’ang’ania katika ngao ya ‘Amr. Wakati huo huo ‘Amr alijikata mwenyewe kwa panga lake na akafariki. Salamah, kaka yake alisikia baadhi ya maswahabah wakisema kwamba ‘Amr ameharibu ‘amali zake zote kwa kuwa alijiua mwenyewe; Hivyo akaenda kwa Mjumbe wa Allaah huku akilia na akamuuliza: *“Je, kaka yangu ameharibu ‘amali zake zote?”* Mjumbe wa Allaah akamjibu: *“Nani kasema hivyo?”* Akasema *“Baadhi ya maswahabah wako.”* Mjumbe wa Allaah akasema: *“Hapana, wamekosea. Kaka yako amepata Ujira mara dufu.”*

Baada ya Marhab kumuua ‘Amr, aliomba mpiganaji mwingine. Mjumbe wa Allaah akauliza *“Nani atajitokeza kumkabili Mtu huyu?”* Muhammad bin Maslamah akajibu: *“(Mimi) Nitamkabili. Mimi ni Mlipaji kisasi mwenye Hasira. Marhab amemuua ndugu (kaka) yangu jana!”* Mjumbe wa Allaah akasema: *“Nenda! Allaah akunusuru naye.”* Pindi Muhammad alipokutana na Marhab, Mti ulitokea kati yao na kila mmoja aliutumia kujikinga na mashambulizi ya mwenzake, na kwa kila pigo matawi na majani yake yalikatika mpaka yalipokwisha kabisa. Kisha Marhab alimvamia na kumpiga kwa panga lake. Muhammad alijikinga (kwa ngao yake) na panga la Marhab liling’ang’ania katika ngao na akashindwa kulitoa (kuling’oa). Muhammad alitumia wasaa huo akamkata Miguu yake yote na akamwacha. Marhab akamwomba Muhammad amuue, lakini Muhammad akakataa. Akasema: *“Sikuui. Nataka uonje kifo kama kaka yangu alivyofanya”* na akaenda zake. Baadaye ‘Alī alimkuta Marhab na akammalizia. Alipouliwa Marhab, kaka yake, Yāsir (naye) aliomba Mubārazah. Az-Zubayr bin ‘Awwām alitoka kwenda kumkabili. Swafiyyah, mama yake Az-Zubayr na ni Shangazi yake Mjumbe wa Allaah, akasema: *“Mwanangu atauawa!”* Mjumbe wa Allaah akasema: *“In-shaa Allaah mwanao atamuua Yāsir”* na (kweli) alimuua Yāsir.

Mjumbe wa Allaah akaifungua (akaishika) Khaybar. Wapiganaji wao waliuawa, wake wao na watoto wao wakatekwa na Mali zao zilitwaliwa.

## 01. FAT-H MAKKAH (KUFUNGULIWA MAKKAH)

Ilitokea Mwezi wa Ramadhani, mwaka wa 8 Hijiria. Mjumbe wa Allaah aliingia Makkah akiwa na Jeshi la watu 12000 bila mapambano isipokuwa mapigano madogo na ilikuwa ni siku ya Msamaha. Siku hiyo alitangaza huruma (Upole) kwa Maquraysh ambao wamempiga vita yeye kwa zaidi ya miaka 20.

## 02. HUNAYN

Vilitokea mara tu baada ya Fat-h Makkah. Kiongozi wa Hawāzin, Malik bin ‘Awf, alikusanya jeshi kubwa liliojumuisha (makabila ya) Hawāzin, Thaqīf, Nadhr, Jithm, na Sa’ad bin Bakr. Mjumbe wa Allaah alitoka kwenda kupigana nao. Wakati waislam walipokuwa wakipita katika bonde la Hunayn, walishambuliwa na maadui. Jeshi lote la Waislam lilivurugika na wakakimbia isipokuwa baadhi ya maswahabah wachache ambao walimzunguka Mtume wa Allaah. Mjumbe wa Allaah akamwambia ammi yake Al-‘Abbās, aliyekuwa na sauti kubwa (ya juu), awaite Ansār. Wakaja kutoka katika kila pande wakapigana kwa ukali (kwa nguvu). Baada ya muda kidogo maadui walishindwa. Ngawira zilikuwa ni Ngamia 24000, Kondoo 40000, na kiasi kikubwa cha Fedha.

## 03. AT-TĀIF

Vilikuwa katika mwezi wa Shawwāl, mwaka wa 8 Hijria. Baada ya Kushindwa kwa Thaqīf wakati wa vita vya Hunayn walirudi katika mji wao wa at-Tāif na wakafunga milango yake. Mjumbe wa Allaah akawafuata na akaweka kambi karibu yao, akawashambulia vikali. Watu wa Thaqīf waliwashambulia Waislam kwa mvua ya Mishale. Ilipobainika kwamba Thaqīf haitaanguka kirahisi, Mjumbe wa Allaah akataka ushauri kutoka kwa Maswahabah wake. Nawfal akasema: *“Thaqīf ni kama Mbweha katika shimo (tundu) [ni wajanja]. Ukimsubiria katika shimo hilo utampata, na ukimuacha humo shimoni hakudhuru,”* Mjumbe wa Allaah akamwambia ‘Umar atangaze kwamba tutaondoka.

## 04. TABŪK

Vilitokea mwezi Rajab, mwaka wa 9 Hijria. Hili lilikuwa ni Jeshi la mwisho kushiriki Mtume wa Allaah. Mjumbe wa Allaah akaelekea katika mji wa Roma aliposikia kwamba wanaandaa Jeshi kuipiga Madīnah. Waislam walitoka wakiwa katika kipindi kigumu sana. Ulikuwa ni mwaka wa Ukame na Umasikini. Ilikuwa muda mchache kabla ya Mavuno, na ilikuwa wakati wa Joto kali. Munāfiqūn walibaki nyuma (hawakutoka kwenda kupigana) na Nifāq yao ilidhihirishwa katika Surat at-Tawbah. Waislam walikusanya Jeshi imara la watu 30000. Jeshi kubwa zaidi liliwahi kukusanywa na Mjumbe wa Allaah. Kutokana na Umaskini, baadhi ya maswahabah walimwendea Mjumbe wa Allaah wakimwomba awapatie wao mahitaji (ya kivita) ili waweze kujiunga na Jeshi. Wakati huo Mfalme wa (dola ya) Roma alikuwa huko Hims, akijiandaa na Vita. Aliandaa Jeshi la Warumi na Waarabu Wakristo. Waliposikia kuhusu Jeshi la Kiislam, waliamua kutokupigana. Mjumbe wa Allaah alisubiri Tabūk kwa muda wa siku kumi (10). Pindi ambapo Warumi hawakuonekana, alirudi Madīnah baada ya kuimarisha Uwepo wake huko nyanda za chini Shām na Arabia Kaskazini.[363]



[363] Maelezo ya Mfasiri: Hivi ndivyo vita ambavyo mtume wa Allaah alishiriki mwenyewe. Idadi yao kubwa inadhihirisha jinsi ambavyo Mtume wa Allaah alivyothamini Jihād. Wastani unaonekana takribani vita vitatu kwa mwaka! Hivi ni vita alivyoshiriki mwenyewe. Idadi ya vikosi vya Jeshi alivyovituma kutoka Madīnah pasi na yeye kuambatana navyo vinafuatia.

## MAJESHI YALOTUMWA NA MJUMBE WA ALLAAH

Mjumbe wa Allaah alishiriki mwenyewe katika vita vyote vilivyotajwa hapo juu. Lakini pia alituma majeshi yakiongozwa na Maswahabah. Vita vikubwa na Maarufu zaidi ni Jeshi lililotumwa kwenda Mu'tah.

### 1. VITA VYA MU'TAH

Vilitokea Jumādal-Ūlā, mwaka wa 8 Hijria. Lilikuwa ni Jeshi la watu 3000 likiongozwa na Zayd bin Hārithah. Jeshi lilielekea al-Balqa huko Shām. Mjumbe wa Allaah alilipatia maelekezo: Ikiwa Zayd atauawa, Ja'far bin Abī Tālib atachukua nafasi yake na ikiwa atauawa basi 'Abdullāh bin Rawāhah ataongoza (Jeshi). Walipofika Ma'ān - Jordan ya sasa, wakapata taarifa kwamba Mfalme wa Roma ameandaa Jeshi la Wanajeshi 100000 wa ki-Rumi na ziada ya wanajeshi 100000 wa ki-Arabu. Kutokana na ukubwa wa Jeshi la Maadui baadhi ya Waislam walishauri kwamba Mjumbe wa Allaah aandikiwe barua (kumuomba) awaongezee Jeshi au awape maelekezo mengine tofauti. Lakini 'Abdullāh bin Rawāhah akasema: *"Enyi watu! Mnachokiogopa ndicho mlichokifuata mwanzo: Shahādah. Hatumshindi Adui yetu kwa sababu ya idadi yetu au silaha zetu lakini tunapigana naye kwa ajili ya Dini hii, ambayo Allaah ametukirimu nayo. Kwa hivyo TUPIGANE! Yote ni kheri kwetu: Aidha tushinde au (tupate) Shahādah!"* Kauli hii iliwapa nguvu Waislam na wakasonga mbele na wakakutana na Adui. (Waislam) 3000 walipambana na (makafiri) 200000.

Abū Hurayrah anasema: Pindi Jeshi la Maadui lilipokaribia tuliona mambo ambayo hakuna yeyote kati yetu aliamini, idadi na silaha. Macho yangu yalitetemeka. -



---

Thābit bin Aqram akanambia: *"Abū Hurayrah unaonekana unalishangaa Jeshi lilivyo kubwa?"* Nikamwambia*: "Ndiyo"* Akanambia: *"Haukuwa nasi huko Badr. Hatukushinda kwa sababu ya idadi yetu (kuwa kubwa)."*

Vita vikali vikaanza. Amir wa Jeshi la Waislam – Zayd akauawa. Amir aliyemfuatia alikuwa Ja'far. Mkono wake wa kulia ulobeba bendera ulikatwa, hivyo akabeba kwa mkono wake wa kushoto ambao pia ulikatwa. Amiri wa tatu, 'Abdullāh bin Rawāhah akashika jukumu hilo. Mpwa wake akampa kipande cha nyama ilokaushwa kisha akamwambia: "Jipe nguvu kwayo (kwa nyama hii). Umepambana sana leo hii!" Akakichukua na akakila. Kisha akajisemea mwenyewe: "Bado uko katika Dunia hii!" na akakitupa kipande hicho cha nyama na akapigana mpaka alipouawa. Ma-Amir watatu walioteuliwa na Mjumbe wa Allaah waliuawa.

Hivyo Zayd bin Aqram akaichukua bendera na akawaambia Waislam wachague Amir. Wakasema: *"Wewe"* Akasema: *"Hapana. Chagueni mwingine."* Wakamchagua Khālid bin Al-Walīd. Akapigana kwa muda kidogo na kisha akapanga kurudi nyuma na akaamua kurudi Madīnah.

Wakati vita vikiendelea, umbali wa maili mia kadhaa (kutoka alipo Mjumbe wa Allaah) , Mjumbe wa Allaah akasema: "Zaydi alishika bendera na ameuliwa. Kisha bendera ilibebwa na Ja'afar ambaye pia ameuawa na kisha ikachukuliwa na 'Abdullāh bin Rawāhah ambaye kadhalika ameuawa. Kisha bendera imechukuliwa na Upanga kutoka kwa Allaah na Fat-h (Ushindi) itatokea kupitia mikono yake."

222

---

## Je, Mu’tah ilikuwa ni kushindwa au ni Ushindi Kwa Waislam?

Baadhi huchukulia kuwa ni kushindwa, wengine huona kuwa haikuwa ni kushindwa wala Ushindi, ilihali Wanazuoni wengi wanaonelea kuwa Mu’tah ilikuwa ni Ushindi kwa Waislam. Miongoni mwao ni al-Wāqid, al-Bayhaqī, na Ibn Kathīr. Al-Wāqid anasema wakati Khālid amekuwa Amir (wa Jeshi) alipigana kwa masaa yalobaki (siku hiyo) na usiku wakati wa mapumziko alilipanga upya Jeshi la Waislam, kwa hivyo kikosi cha upande wa kushoto akakihamishia upande wa Kulia na kinyume chake. Hivyo kesho yake Warumi walipoona mabadiliko hayo, wakadhani kwamba Waislam walishaongezewa Jeshi. Hivyo wakarudi nyuma (wakaondoka) na Khālid akatumia fursa hiyo naye pia akaondoka.

Katika Bukhārī, Khālid bin Al-Walīd anasema: *“Wakati wa vita vya Mu’tah panga tisa zilivunjikia mkononi mwangu. Isipokuwa Panga la Ki-Yemen tu ndo halikuvunjika siku hiyo.”*[364]

Majeshi mengine aloyatuma Mjumbe wa Allaah yakiongozwa na maswahabah wake ni:

2. Jeshi lililoongozwa na ‘Ubaydah bin al-Hārith lililokuwa na Muhājirīn 60 kwenda Rabiqh.

3. Jeshi lililoongozwa na Sa’ad bin Abī Waqqās.



[364] Waislam wanaruhusiwa kurudi nyuma ikiwa uwiano wao ni 1 kwa 2. Katika vita vya Mu’tah uwiano ulikuwa karibu 1 kwa 67.

4. Jeshi lililoongozwa na ‘Abdullāh bin Jahsh kwenda Badr.
5. Jeshi lililoongozwa na ‘Amr bin ‘Uday.
6. Jeshi lililoongozwa na Sālim bin ‘Umayr.
7. Jeshi lililotumwa kwenda Kumuua Ka’ab bin al-Ashraf.
8. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda Qiradah.
9. Jeshi lililoongozwa na Abī Salamah.
10. Jeshi lililoongozwa na ‘Abdullāh bin ‘Unais.
11. Jeshi lililoongozwa na Muhammad bin Maslamah kwenda Qarda’.
12. Jeshi lililoongozwa na ‘Abdullāh bin ‘Atīq lililotumwa kwenda kumuua Abū Rafi - yahudi.
13. Jeshi lililoongozwa na Sa’īd bin Zayd kwenda al-Uranīn.
14. Jeshi lililoongozwa na Ukashah bin Mahsan kwenda al-Qhamr.

15. Jeshi lililoongozwa na Muhammad bin Maslamah kwenda Dhi al-Qassah.

16. Jeshi lililoongozwa na Abū ‘Ubaydah bin al-Jarrah kwenda Dhi al-Qassah kwa mara nyingine tena.

17. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kuwaendea Banī Sulaym.

18. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda kwa al-Ays

19. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda al-Tarraf

20. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda Hims.

21. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda Wadi al-Qura.

22. Jeshi lililoongozwa na ‘Abdur-Rahmān bin ‘Awf kwenda Dawmat al-Jandal.

23. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda Madyan.

24. Jeshi lililoongozwa na ‘Alī kwenda kwa Sa’ad bin Bakr.

25. Jeshi lililoongozwa na Zayd bin Hārithah kwenda kwa Umm Qirfah.

26. Jeshi lililoongozwa na ‘Abdullāh bin Rawāhah kwenda kwa Ashbar bin Razim.

27. Jeshi lililoongozwa na ‘Amr bin Umayyah adh-Dhimr.

28. Jeshi lililoongozwa na ‘Umar kwenda Turbah.

29. Jeshi lililoongozwa na Abū Bakr kuwaendea Banū Kulāb.

30. Jeshi lililoongozwa na Bashir bin Sa’ad kwenda Fadak.

31. Jeshi lililoongozwa na Ghalib bin ‘Abdullāh al-Layth kwenda al-Mayfa’ah.

32. Jeshi lililoongozwa na Bashir bin Sa’ad kwenda Yaman na Jubār.

33. Jeshi lililoongozwa na Ibn Abil-Awja kuwaendea Banū Sulaym.

34. Jeshi lililoongozwa na Ghalib bin ‘Abdullāh al-Layth kuwaendea Banū al-Malūh.

35. Jeshi lililoongozwa na Ghalib bin ‘Abdullāh al-Layth kwenda Fadak.

36. Jeshi lililoongozwa na Shuja bin Wahb al-Asad kuwaendea Banū Ghalib.

37. Jeshi lililoongozwa na Ka'ab bin 'Umayr al-Ghaffar kwenda Dhat al-Atlāh.

38. Jeshi lililoongozwa na 'Amr bin al-Ās liitwalo Dhāt as-Salāsil.

39. Jeshi lililoongozwa na Abū 'Ubaydah bin al-Jarrāh kwenda kwa Sayf al-Bahr.

40. Jeshi lililoongozwa na Abū Qatādah kwenda katika ardhi ya Muharib.

41. Jeshi lililoongozwa na Abū Qatādah kwenda Idhm.

42. Jeshi lililoongozwa na Abū Hudrud al-Aslami kwenda al-Ghabah.

43. Jeshi lililoongozwa na Khālid bin al-Walīd kwenda kuliharibu (kulivunja) sanamu la al-'Uzza huko Nakhlah.

44. Jeshi lililoongozwa na Abū 'Amir al-Ash'ar kwenda Awtās.

45. Jeshi lililoongozwa na 'Amr bin al-Ās kwenda kuliharibu sanamu liitwalo Suwā'.

46. Jeshi lililoongozwa na Sa’ad bin Zayd kwenda kuliharibu sanamu liitwalo Munāh.

47. Jeshi lililoongozwa na Khālid bin al-Walīd kuwaendea Banū Juthaymah.

48. Jeshi lililoongozwa na Tufail bin ‘Amr kwenda kulivunja sanamu la Dhi al-Kaffayn.

49. Jeshi lililoongozwa na ‘Uyaynah bin Hisn kuwaendea Banū Tamīm.

50. Jeshi lililoongozwa na Qutbah bin ‘Amīr kwenda Khath’am.

51. Jeshi lililoongozwa na Adh-Dhahak bin Sufyan kuwaendea Banū Kulāb.

52. Jeshi lililoongozwa na Al-Qamah bin Mujazzaz kwenda Abisinia (Ethiopia).

53. Jeshi lililoongozwa na ‘Alī kwenda kulivunja sanamu la al-Fulus.

54. Jeshi lililoongozwa na Ukāshah bin Muhsan kwenda al-Habāb katika ardh ya Athrah.

55. Jeshi lililoongozwa na Khālid bin al-Walīd kwenda huko Dawmat al-Jandal.

## MAPITIO YA BAADHI YA VITA VYA WAISLAM

Tulizungumza mwanzo kuhusu majeshi aliyoyaongoza Mjumbe wa Allaah na majeshi aloyatuma yakiongozwa na Maswahabah wake. Lakini Jihād haikuwa tu ni wajib wa Mjumbe wa Allaah na Maswahabah wake lakini ni Wajib juu ya Waislam wote na kwa zama zote. Hapana yeyote mwenye haki ya kujifanyia udhuru mweyewe kutokana na Jihād kwa kuleta udhuru kwamba Mjumbe wa Allaah alisaidiwa (aliungwa mkono) na Malaika. Na alipewa Jukumu la Kufikisha Jambo (Risala). Hapana yeyote atakayejitetea kwamba Maswahabah waliandaliwa Kupigana (Jihād) lakini sisi hatujaandaliwa. Jihād ni Moyo wa Uislam. Waislam wa kweli (wenye taqwa) walitekeleza Jukumu (Wajib) hili na walipigana vita vingi dhidi ya Makuffār. Kutokana na haya, tutaangalia baadhi ya mifano ya Jihādi zao kwa kutumia kitabu *“Historia ya Uislam - cha Adh-Dhahabī:*” Jihādi yao ilianza mara tu baada ya Kifo cha Mjumbe wa Allaah wakati wa Khilāfah ya Abū Bakr ambapo makabila mengi ya waarabu yaliritadd (yalikufuru). Abū Bakr alimteua Khālid kuliongoza Jeshi kuwapiga Murtaddīn. Alipigana na Tulayhah al-Asd ambaye alishindwa na kisha akasilimu. Kisha Khālid akaelekea al-Yamāmah kupigana na Musaylamah al kadh-dhāb. Vilikuwa ni vita vikali (vigumu) na Waislam wengi waliuawa lakini hatimaye walipata ushindi. Musaylamah – Muongo aliuliwa.

Mwaka wa 13 Hijria Abū Bakr alituma Majeshi kwenda kuifungua ardhi ya Shām, ambayo ilikuwa chini ya utawala wa Roma. Alimtuma ‘Amr bin al-Ās kwenda Palestina na Abū ‘Ubaydah na Yazīd bin Abū Sufyān kwenda sehemu zingine za Shām.

‘Umar akawa Khalīfah baada ya Abū Bakr. Mwaka wa 14 Hijiria, Damaskas ikafunguliwa. Abū ‘Ubaydah alikuwa Amir wa Jeshi la Waislam na Khālid alikuwa ni mmoja wa makamanda wake.

Abū ‘Ubaydah aliishambulia Damaskas kutoka upande mmoja na Khālid aliishambulia kutoka upande mwingine. Pindi Warumi (Waroma) waliposhindwa vita pembezoni mwa Damaskas waliingia Mjini na wakafunga milango yake. Waislam Waliushambulia mji huo na wakaupiga kwa Manjanīq (catapults). Jenerali wa Waroma, Bahān alikuwa na mtoto mchanga na alikuwa akisherehekea hilo. Wakati wakisherehekea na kunywa, Khālid, al-Qa’qā’ na Math’ūr bin ‘Uday walikuwa wakishughulika na wakitundika ngazi ya kamba ili waweze kupanda na kuingia ndani ya kuta za mji. Watu kati yao wakapanda kuta hizo na hatimaye wakaingia mjini wakipiga Takbīr amabazo ziliwatisha Warumi. Khālid aliwauwa walinzi (wa mlango) na akaufungua na Waislam wakasambaa humo mjini. Jenerali wa Warumi haraka akakubaliana kushindwa na Abū ‘Ubaydah ambaye alikuwa bado hafahamu kwamba Khālid amekwishaingia Mjini. Mwisho ilibainika kwamba nusu ya Mji ilifunguliwa kwa Nguvu (mapigano) ilihali nusu nyingine ilifunguliwa kwa kujisalimisha (watu wake).

Mwaka wa 15 Hijiria, vita vikubwa vya Yarmuk vilitokea. Waislam walikuwa 30000, wakiongozwa na Abū ‘Ubaydah na Warumi imara walikuwa 300000. Japokuwa walikuwa ni mara kumi ya Jeshi la Waislam, wanajeshi wake walifungwa minyororo pamoja ili kuhakikisha hawakimbii vitani. Badala yake minyororo hii iligeuka janga kwao kwani pindi waliposhindwa, mmoja wa wanajeshi wao alipojara’ibu kukimbia ili kuokoa maisha yake, humburuza kila aliye pamoja naye na walikuwa pambizoni (kando kando) mwa korongo. Ma-Laki yao waliishia kutumbukia katika korongo hilo. Msemaji wa vita ambaye alikuwa akizunguka na kuwatia moyo Waislam alikwa ni Abū Sufyān. Alikuwa akisema kwa sauti kubwa: *“Ee Ushindi wa Allaah uje kwetu!”*

Pia mwaka (huohuo) wa 15 Hijria kulitokea vita vikubwa vya al-Qādisiyyah. Waislam walikuwa 8000 wakiongozwa na Sa'ad bin Abī Waqqās. Wafursi (Waajemi) walikuwa 60000 wakiongozwa na Rustum. Ilikuwa ni kushindwa kubaya mno kwa Wafursi. Rustum pamoja na maelfu ya Wanajeshi wake waliuliwa. Al-Qādisiyyah ilikuwa ndiyo ufunguo uloifungua sehemu ilobakia ya Furs (Uajemi).

Mnamo mwaka wa 16 Hijria vilitokea vita vya Jalūlā'. Katika vita hivi takribani Wafurs 100000 waliuliwa na waliacha Ghanīmah nyingi sana.

Ndani ya miaka mitatu (3) Waislam walishafungua makao makuu ya ikulu ya Dola ya Uajemi na wameshachukua Johari (lulu) za Dola ya Uajemi, hivyo Himdi (na Shukrani) zote ni za Allaah Tabāraka wa Ta'ālā.

Mnamo mwaka wa 16 Hijiria 'Umar alisafiri mwenyewe kwenda Yerusalem kwenda kupokea funguo za Mji.

Mwaka wa 20 Hijria, vita vya Tastur vilitokea. Abū Mūsā al-Ash'arī ameuzingira Mji wenye nguvu kwa zaidi ya mwaka. Jenerali wa Uajemi al-Hurmuzan alikuwa ameweka ngome hapo. Muajemi mmoja akaja kwa Abū Mūsā na akamwambia kuwa kama utanipa hifadhi mimi na familia yangu nitakuonesha uchochoro (njia ya siri) wa kuingilia katika Mji. Abū Mūsā akampa ulinzi (hifadhi), hivyo akamtuma pamoja naye Majza'ah bin Thawr. Wakaingia kupitia chemchem ya maji ilojificha, wakaogelea mpaka walipoibukia katika Mji. Wakaingia katika Mji na Majza'ah akatembea humo mjini mpaka alipoielewa ramani yake. Muajemi huyo pia alimuonesha yeye Jenerali wa Uajemi al-Hurmuzan. Majza'ah akarudi na akatumwa akiwa pamoja na watu 35 kwenda kuuvamia Mji huo. Watu hao 35 walisafiri kwa kuogelea katika chemchem -

hiyo na wakaingia usiku katika Mji huo na wakapigana (kiume) kishujaa. Majza’ah akafa shahīd. Vita vikaendelea na hatimaye Waislam wakakosa swalah ya Fajr na wakaiswali katikati ya siku. Waajemi Wakasalimu amri (wakajisalimisha). Al-Hurmuzan akasilimu na akaishi Madīnah.

‘Amr bin al-Ās akaifungua Alexandria mnamo mwaka wa 21 Hijria kwa kuwashinda vita Warumi. Hivyo akaweka ngome ya wanajeshi wa Kiislam hapo Mjini na yeye akaelekea kusini akimshambulia Muqawqas – Mfalme wa Ethiopia. Lakini Warumi wakiongozwa na Constantine mtoto wa Hercules walituma Jeshi la Majini ambalo liliingia Alexandria na kuwaua Wanajeshi wa Kiislam. ’Amr alishambulia na akaingia Alexandria tena.

Katika mwaka wa 21 Hijria vilitokea vita vya Nahawand dhidi ya Waajemi (Wafurs). Vilikuwa ni vita vikali sana. Waajemi walijifunga wenyewe minyororo kuzuia wanajeshi wasikimbie. Amir wa Jeshi la Waislam alikuwa an-Nu’umān bin Maqran. Farasi wake alianguka chini, kisha yeye akapigwa mshale na akafa. Nafasi yake akachukua Hudhayfah na Waislam wakashinda vita baada ya kuuawa takribani Maadui 100000.

Mwaka wa 27 Hijria Mu’āwiyah bin Abū Sufyān alikifungua kisiwa cha Cyprus. Kadhalika mwaka huohuo ‘Abdullāh bin Sa’ad bin Abī al-Sarh aliingia Afrika. ‘Abdullāh bin az-Zubayr alimuua Jarjīr – Kiongozi wa Warumi Afrika.

Mwaka wa 37 Hijria ‘Abdullāh bin Hazim as-Sulamī aliufungua mji wa Hirat huko Afghanistan, na Mmji wa Maru huko Turkistan. Mwaka huo huo, al-Hārith bin Murrah al-Fihr aliingia Baluchestan.

Mnamo mwaka 44 Hijria al-Muhalab bin Abī Sufrah aliingia India.

Katika mwaka wa 63, ‘Uqbah bin Nafī alipigana na Kasīlah - mfalme wa Waberber huko Afrika – Kaskazini. ‘Uqbah aliuliwa Shahīd. (Amir) Alochukua nafasi yake, Zuhair bin Qays al-Balawī aliwashinda na akamuua mfalme wa Berber.

Mwaka wa 84 Mūsā bin Nusayr aliingia ardhi ya Andalusia (Hispania).

Mwaka wa 87 ardhi ya Bukhara ilifunguliwa na Qutaybah bin Muslim.

Mnamo mwaka wa 88, Maslamah bin ‘Abdul-Malik aliwashinda vita Warumi katika vita kadhaa. Qutaybah bin Muslim akaingia ardhi ya Waturuki na katika mwaka wa 90 akaingia Tāliqān. Mwaka 93 Qutaybah akaelekea Samarkan na akaifungua pamoja na maeneo yake yaliyozunguka.

Mnamo mwaka wa 95, Mūsā bin Nusayr akakamilisha kuifungua ardhi ya Andalusia na akarudi akiwa na Ngawira nyingi.

Mwaka wa 98 Yazīd bin al-Muhalab akaifungua Taburstan. Mwaka huo huo khalīfah Sulaymān bin ‘Abdul-Malik akatuma Jeshi kubwa kwenda kuifungua Constantinopo (Uturuki ya sasa). Jeshi liliongozwa na kaka yake, Maslamah. Waliuzingira mji kwa miezi 30. Katika kipindi hicho chote Waislam walipata tabu sana. Alipokuwa khalīfah ‘Umar bin ‘Abdul-‘Azīz haraka sana alilirudisha Jeshi.

Wakati wa Khilāfah ‘Abbāsiyyah mapigano yaliendelea pande za Mashariki kuelekea India na China, na pande za kaskazini katika ardhi ya Warumi, na pande za Magharibi kuelekea Ulaya Magharibi (Hispania, Ufaransa na Ureno).

Pindi wavamizi (wapiganaji wa msalaba) walipoishambulia Shām, Waislam walipigana nao katika vita kadhaa. Miongoni mwa ma-Amir wa Waislam waliopigana nao alikuwa ni Sultān Nūrud-Dīn Zinki ambaye aliirejesha miji mingi ilochukuliwa na Wapigania msalaba. Alifuatiwa na Salāhud-Dīn ambaye aliifungua Yerusalem.

Pindi Wamongolia walipovamia ardhi za Waislam, Jihād ilipiganwa dhidi yao katika vita mbali-mbali. Waislam walishinda katika vita vikuu vya Ayn Jalūt.

Mlango wa Jihād siku zote uko wazi na Mapigano dhidi ya Makuffāf hayatakoma mpaka siku ya Qiyāmah.

## SURA NO. 15

## UJASIRI NA KHOFU (UOGA)

227. Amesimulia Abū Hurayrah: "Muumini mwenye nguvu anapendeza zaidi kwa Allaah kuliko Muumini dhaifu."[365]

228. Mjumbe wa Allaah alikuwa akiomba: "Ee Allaah najikinga kwako kutokana na ghamu (huzuni), masikitiko (masononeko); dhidi ya ulegevu na uvivu; dhidi ya uoga, ubakhili na Uzee, na najikinga kwako kutokana na adhabu ya Kaburi."[366]



[365] Muslim.
[366] Bukhārī, Muslim.

Zingatia kuwa Mjumbe wa Allaah amehusianisha baina ya Kujilinda kwa Allaah na Huzuni na Masikitiko. Ghamu (huzuni) ni khofu (uoga) ya yanayokuja, na masikitiko ni kusononeka kwa sababu ya yaliyopita. Kwa hivyo Muislam hatakiwi kusononeka (kusikitika) kwa yaliyokwishapita wala kuogopa yajayo. Na amehusianisha kati ya uvivu na Uzembe kwa kuwa ulegevu ni hali ya moyo ilihali Uzembe (uvivu) ni hali ya mwili (kiwiliwili). Amehusianisha kati ya Ubakhili na Uoga kwa kuwa Ubakhili ni kutotaka kutoa mali kwa ajili ya Allaah ilihali Uoga ni kutotaka kutoa Nafsi kwa ajili ya Allaah.

## VIPI KUONDOA UOGA (KHOFU)

Uoga ni kinyume cha Ujasiri (Ushujaa). Ujasiri ni ushujaa wa moyo. Moyo ndiyo msingi wa kila Jambo Jema. Moyo hauwezi kuwa thabiti ikiwa akili siyo nzuri. Moyo ukiwa dhaifu unapelekea katika Uoga, na kama Moyo ukiwa thabiti sana unapelekea kutojali.

Mtu Muoga anatakiwa kutibu uoga kwa kuepuka visababishi vyake. Ikiwa unasababishwa na Ujinga, basi ujinga hutibiwa kwa Kujifunza (kusoma). Sababu huenda ikawa ni khofu ya kisichojulikana na hilo hutibiwa kwa kupitia (kufanya) mambo. Tunaona kwamba anayeanza kuzungumza mbele ya watu anapata khofu (uoga) katika kuanza lakini baada ya kufanya (na kuzoea) khofu hii huisha. Tunaona kwamba mara ya kwanza watu wanapokutana na Mfalme huenda wakaogopa hali hiyo na ndimi zao zikafungika -

(hawawezi kuongea) na msimamo (hali) wao kubadilika. Hayo ni kutokana na khofu (wasiwasi) wa kukutana na hali ngeni. Lakini hali hiyo ikijirudia-rudia mara nyingi khofu hutoweka. Hali ya asili yaweza kubadilishwa. Yatosha kuwa uthibitisho kumuona Mtoto *Hawa* (Watoto waliofunzwa kulea nyoka) akimkamata nyoka mkubwa ambapo itamfanya mtu mzima kuogopa lakini mtoto huyu huyu atamuogopa chura kwa kuwa hajazoea chura. Kutiisha (kufuga) wanyama ni hali ya kubadili asili yao na hufanywa kupitia mafunzo. Mbwa Mwitu huweza kucheza na Kondoo, Paka akacheza na Panya, na Mbwa na Paka kama wamezoeshwa kufanya hivyo hata kama ni tofauti na hali yao ya asili. Sasa ikiwa wanyama wanaweza kubadili tabia zao, Binadamu (watu) hawawezi fanya hivyo?

Kuwa na Moyo wa ushujaa inapelekea katika Ushindi. ‘Alī aliulizwa: “Unawashindaje adui zako?” Akasema: “Ninapokutana na adui yangu huamini kwa dhati kwamba nitamshinda ilihali yeye (naye) anaamini kwamba nitamshinda, hivyo nafsi yangu na yake zote, zinaniunga mkono dhidi yake.”

Baadhi wameusia: “Amini katika Ushindi, Utashinda.”

Wengine wamesema: “Ukimuogopa adui yako umeruhusu kutumwa Jeshi dhidi ya moyo wako.”

Tumekuta kwamba walokufa kwa sababu ya khofu (uoga) yao ni wengi kuliko walokufa kutokana na Ushujaa (ujasiri) wao.

236

At-Tartūshi amesema:

Ujasiri (Ushujaa) uko wa aina tatu:

1. Mtu mwenye kusimama mbele ya Jeshi anataka mshindani kutoka kwa adui atoke na amkabili.

2. Mtu mwenye kuwa kimya (amenyamaza), amemakinika, ametulia wakati vita vimekuwa vikali. Na pindi wenzake wamejawa khofu (uoga), hapotezi shabaha (lengo) lake na hababaishwi na anafanya mambo kwa namna inayothibitisha kuwa anajiweza (anajimudu).

3. Mtu ambaye pindi mtu yeyote akishindwa na akaanza kurudi nyuma yeye huthutu (huwa imara) akiwaita, na akiwatia moyo waendelee kupigana.

At-Turtūshi anasema kwamba mtu wa tatu ana ujasiri mkubwa zaidi.

## SHUJAA WA UMMAH HUU

Aliye Shujaa zaidi katika watu wote ni Mjumbe wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam). Ana Moyo wa Ushujaa kuliko (watu) wote. Alikumbana na hali ngumu mno. Mashujaa walikuwa wakitawanyika kumzunguka yeye lakini alikuwa bado yuko imara. Mjumbe wa Allaah hakuwahi kugeuza mgongo wake vitani.

229. Katika Bukhārī na Muslim, Anas bin Malik anahadithia: "Mjumbe wa Allaah alikuwa ni Mbora wa watu, alikuwa ni Mkarimu mno na Jasiri (shujaa) sana."

230. 'Alī amesema: "Wakati vita vikiwa vikali sana na macho Yakageuka kuwa mekundu, hujificha pembeni ya Mtume wa Allaah. Katika sisi, yeye huwa karibia zaidi maadui."[367]

231. Mtu mmoja alimuuliza al-Barā bin 'Āzib: "Je, wewe uliwahi kukimbia wakati wa uhai wa Mjumbe wa Allaah?" Akasema: "Tulikimbia (tuliwahi kukimbia). Lakini yeye (hakuwahi kukimbia) hakukimbia."[368]

Katika vita vya Uhud, Ubayy bin Khalaf akiendesha farasi wake, alishambulia kumuelekea Mjumbe wa Allaah. Baadhi ya Waislam wakataka kupita mbele kumkinga Mjumbe wa Allaah, lakini akawaambia wasogee pembeni. Mjumbe wa Allaah akachukua mkuki wake na akamrushia Ubayy ambaye alikuwa amevaa ngao ya chuma kuanzia kichwani mpaka vidoleni. Hakuonekana chochote ila macho yake na mwanya mdogo katika shingo yake. Mkuki ukamchoma katika shingo yake na akaanguka katika farasi wake. Hata hivyo mkuki ulimjeruhi kidogo katika shingo yake kutokana na ngao yake, 'Ubayy alirudi akikimbia huku akilia: *"Muhammad ameniua!"* Ma-Quraysh wakamchunguza na wakasema hatuoni jeraha lolote kubwa. Uko salama! Akasema: *"Muhammad amesema ataniua, kwa hiyo lazima itatokea!"* Baadaye 'Ubayy alikufa akiwa njiani kurudi Makkah.



---

[367] Muslim.
[368] Bukhārī, Muslim.

Mashujaa wa Ummah huu, wako wengi sana hawahesabiki. Wajuu kabisa katika orodha yao ni maswahabah ambao Allaah amewasifia katika Qur-ān:

"Muhammad ni Mjumbe wa Allaah; Na wale walio pamoja naye ni wenye nyoyo thabiti (wakali) mbele ya Makuffār, wenye kuhurumiana wao kwa wao."[369]

Miongoni mwa mashujaa mashuhuri katika Ummah ni:

## 01. ABŪ BAKR

Ujasiri wa Abū Bakr ulithibitishwa na Shujaa wa Ummah 'Alī bin Abī Tālib alipokuwa khalīfah, 'Alī aliwauliza watu: "Ni nani shujaa zaidi (katika watu)?" Wakamwambia: "Ni wewe" Akasema: "Sijawahi kufanya Mubārazah na yeyote na nikashindwa. Lakini Shujaa zaidi ni Abū Bakr. Wakati wa vita vya Badr tulitengeneza hema kwa ajili ya Mjumbe wa Allaah na tukauliza nani atakuwa mlinzi wa Mjumbe wa Allaah hapo. Akaja Abū Bakr na upanga wake na akamlinda Mjumbe wa Allaah kwa siku nzima. Huko Makkah makuffār walimshambulia Mjumbe wa Allaah: Mmoja alikuwa akimsukuma na mwingine akimpiga na walikuwa wakisema: "Umeifanya miungu (yetu yote) kuwa Mungu Mmoja?" Hakuna aliyethubutu kumkaribia Mjumbe wa Allaah, Abū Bakr alimuokoa. Alienda na akaanza kupigana nao huku akiwaambia: "Je mwataka kumuua mtu kwa sababu tu anasema: 'Allaah ni Rabb wangu!' Kisha 'Alī akauliza: "Nani aliye mbora Abū Bakr au muumini wa familia ya Fir'awn?



[369] Al Fat-h : 26

(Simulizi yake imetajwa na imesifiwa katika Qur-ān)” Watu wakabaki kimya. Akauliza: “Kwa nini hamnijibu? Kwa Jina Allaah, Wakati mmoja katika maisha ya Abū Bakr ni bora zaidi kuliko Dunia nzima yenye mfano wa muumini wa familia ya Fir’awn! Muumini wa familia ya Fir’awn alikuwa ni mtu aloificha imani yake lakini Abū Bakr alikuwa ni mtu aloidhihirisha imani yake.”

Abū Bakr ni mtu shujaa zaidi wa ummah huu baada ya Mjumbe wa Allaah. Mtu anaweza kuuona ushujaa wa moyo wake wakati wa vita vya Badr, Uhud, Khandaq, al-Hudaybiyyah, na Hunayn. Yatosha kukinaika na Ujasiri wake, ushupavu wake, na kuimarisha kwake Ummah pindi Msiba mkubwa ulipotupata: Kifo cha Muhammad (SwallaLlaahu ‘Alayhi wa Sallam). Wakati nyoyo zote zilikuwa zatetemeka, moyo wa Abū Bakr as-Siddīq ulikuwa imara. Kama moyo wa Abū Bakr ungewekwa upande mmoja wa Mizani na nyoyo za Ummah wote katika upande mwingine, moyo wake ungezizidi uzito. Ujasiri wa Abū Bakr katika uamuzi wake wa kupigana na Murtaddīn ukigawanywa katika nyoyo za waoga katika uso wa dunia nzima, inatosha kuwafanya wao kuwa jasiri.

## 2. ‘UMAR BIN AL-KHATTĀB

Yatosha kusema kwamba Ujasiri wa ‘Umar ulitosha kumfanya Shaytān amkwepe yeye.

Mtume wa Allaah alimwambia ‘Umar: “Ewe mwana wa Khattāb: Kwa Jina la Yule ambaye Nafsi yangu Iko mkononi mwake, pindi shaytān akikuona umepita njia hii, yeye hupita njia nyingine.”[370] Uislam wake uliwapa nguvu Waislam. ‘Abdullā bin Mas-‘ūd amesema: “Tulikuwa hatuwezi kuswali katika al-Kābah waziwazi na mpaka ‘Umar aliposilimu.”

## 3. ‘ALĪ BIN ABĪ TĀLIB

Alikuwa ni Simba wa Ummah huu. Hakuwahi kukosa vita na Mjumbe wa Allaah isipokuwa vita vya Tabūk kwa sababu Mjumbe wa Allaah alimteua abaki Madīnah wakati kwa kuwa yeye hakuwepo. Wakati wa vita vya Khaybar Mjumbe wa Allaah alisema: “Kesho nitamkabidhi bendera Mtu ambaye anampenda Allaah na Mtume wake, na Allaah na Mtume wake wanampenda yeye. Hageuizi mgongo wake vitani na Allaah ataleta Fat-h (ushindi - ufunguzi) kupitia Mikono yake.” Maswhabah wote walitamani heshima hiyo. Siku iliyofuatia Mjumbe wa Allaah alimwita ‘Alī na akampa Bendera. Mus’ab az-Zubayr amesema: “’Alī alikuwa mwenye tahadhari sana vitani. Alikuwa akijikinga (akiwahepa) mno na maadui na pindi akimshambulia adui yake hujikinga pande zote na anaporudi nyuma katika mashambulizi hujikinga zaidi. Hakuna aliyeweza kumgusa. Ngao yake ilikuwa ni ya upande mmoja. Ilimkinga yeye kwa mbele tu. Alipoulizwa: “Huogopi kushambuliwa kwa nyuma?” Alijibu: “Huwa simpi adui nafasi ya kunishambulia kwa nyuma.”



[370] Al-Bukhārī, Muslim.

## 4. TALHAH BIN ‘UBAYDILLĀH

Ni miongoni mwa watu kumi (10) walibashiriwa Jannah. Siku ya vita vya Uhud alimkinga Mjumbe wa Allaah kwa mwili wake na kusababisha kupata majeraha sabiini (70) katika mwili wake. Wakati Mjumbe wa Allaah alipotaka kuwatazama makuffār, Talhah alimuomba kutofanya hivyo na alimkinga kwa mwili wake.

## 5. AZ-ZUBAYR BIN ‘AWWĀM

Pia ni katika watu kumi (10) waliobashiriwa Jannah. Alikuwa ni Muislam wa kwanza kunyanyua Upanga. Kipindi cha mwanzo wa Uislam huko Makkah, kulisambaa uzushi kwamba Mjumbe wa Allaah ametekwa nyara. Az-Zubayr alichomoa upanga wake na akaenda kumtafuta. Alimkimbilia Mjumbe wa Allaah, akaulizwa (na Mjumbe wa Aallaah): “Unatatizo gani az-Zubayr?” Akasema: “Nimesikia kwamba umetekwa nyara hivyo nimekuja kupigana nao!” Mjumbe wa Allaah akamuombea Du’ā.

## 6. SA’AD BIN ABĪ WAQQĀS

Ni mmoja wa watu kumi waliobashiriwa Jannah. Mjumbe wa Allaah alimuombea Du’ā kwamba: “Ee Allaah jaalia mshale wake upige shabaha yake na Ikubali Du’ā yake.” ‘Umar alimteua yeye kuongoza Jeshi katika vita vya Qādisiyyah. -

242

---

Waislam walishinda na akaendelea kuwaongoza huko Uajemi (Furs) mpaka alipoifungua sehemu yake kubwa na akaingia mji mkuu wake, al-Mada'in. Sa'ad ndiye aliyeijenga Miji miwili- ya Qufah na Basra. Alipokuwa anafariki aliomba mwili wake ukafiniwe na uzikwe katika nguo ya sufi ya zamani. Akasema hii (nguo) ndiyo nilokuwanayo wakati wa vita vya Badr na niliihifadhi kwa ajili ya siku ya leo.

## 7. ABŪ 'UBAYDAH BIN AL-JARRĀH

Ni miongoni mwa watu kumi walobashiriwa Jannah. 'Umar alimteua kuongoza Jeshi katika kuifungua Shām. Alikuwa ni Amir Jeshi katika vita vikuu vya Yarmuk. Alifariki kwa ugonjwa wa Amawas huko Shām.

## 8. HAMZAH BIN 'ABDUL-MUTALLIB

Ni Simba wa Allaah na Mtume wake. Baada ya vita vya Badr, Umayyah bin Khalaf alimuuliza 'Abdur-Rahmān bin 'Awf: "Ni nani katika Jeshi lenu alikuwa ana unyoya wa mbuni katika kifua chake?" 'Abdur-Rahmān akasema: "Huyo ni Hamzah" Umayyah akasema: "Huyo ndiye aliyetuangamiza sisi!" Hamzah aliuawa wakati wa vita vya Uhud.

## 9. JA'AFAR BIN ABĪ TĀLIB

Alikuwa na miaka kumi zaidi ya ndugu yake 'Alī. Alikuwa ni Amir wa pili aliyefuatia katika vita vya Mu'tah (baada ya Amir wa kwanza kuuawa). Alipochukua nafasi yake baada ya Zayd,

aliibeba Bendera kwa mkono wake wa kulia ambao ulikatwa na hivyo akaibeba kwa mkono wake wa kushoto, ambao pia ulikatwa; Hivyo akaikumbatia na akaendelea kupigana mpaka alipoanguka chini. Walimkuta ana majeraha zaidi ya 90 katika sehemu ya mbele ya mwili wake.

## 10. MU'ĀDH BIN 'AMR BIN AL-JAMŪH

Alikuwa ni Muuaji wa Fir'awn wa Ummah huu – Abū Jahl. Alisema: Siku ya vita vya Badr nilimkusudia (kumuua) Abū Jahl. Nilipompata nilimvamia kwa nguvu na nikampiga kwa panga langu na nikamkata mguu wake vipande viwili. Kisha mwanae Ikrimah (wakati huo hajasilimu) akanikata katika bega langu mpaka akaukata mkono wangu. Ulibaki unaning'inia pembeni. Lakini kwa kuwa mapigano yalinivuruga nikabaki nauburuza nyuma yangu karibu siku nzima. Uliponikera kuuburuza nikaukanyaga chini kwa mguu wangu nikauvuta mpaka ukakatika.

## 11. AL-BARĀ BIN MALIK

Ni kaka yake Anas bin Malik, mjakazi wa Mjumbe wa Allaah. Alikuwa ni mmoja wa Mashujaa wa Ummah huu.

Anas bin Malik alimsikia kaka yake al-Barā akighani (akiimba) mashairi, hivyo akamwambia: "Ewe kaka yangu unaimba mashairi? Vipi ikiwa hayo ndiyo maneno yako ya mwisho unayoyatamka?"[371] –



[371] Pindi Qur-ān ilipokuwa ikishushwa ma-Swahabah hawakupenda kusoma kitu kingine ispokuwa Qur-ān. Anas alikuwa akimuonya Kaka yake na kumwambia kuwa ukifa sasa hivi na maneno yako ya mwisho ya kuzungumza yakawa ni mistari ya mashairi, utamkabili vipi Allaah? Katika usimulizi mwingine alimwambia badala yake amkumbuke Allaah.

Al-Barā kamjibu: “Hapana. Mtu kama mimi hawezi kufa kitandani mwake. Nimewaua Makafiri na Wanafiki 99!”[372]

‘Umar aliwaandikia ma-Amir wake kutomruhusu al-Barā ashike nafasi yoyote ya uongozi katika Majeshi ya Waislam. Sababu: ‘Umar alisema kwamba yeye (al-Barā) ni hatari kwa Waislam![373]

Wakati wa vita dhidi ya Musaylamah – Muongo, alikaa juu ya ngao yake na akawaambia waislam waibebe ngao yake kwa mikuki yao na wamrushe ndani ya ngome ya maadui ili aifungue milango! Aliweza kuifungua milango, lakini baada ya kupata Majeraha 80.[374]

Siku ya vita vya Tastur, waislam walimtaka al-Barā ale kiapo cha kuwapa wao Ushindi. Al-Barā akaomba Du’ā: “Ee Allaah! Nakuapia kwamba utupe ushindi sisi juu ya mabega yao (Tupe ushindi) na nifanye mimi nimfuate Mtume wako (nifishe).” Aliwashambulia maadui na waislam wakamfuata. Waajemi walishindwa na al-Barā aliuawa shahīd. Allaah alitimiza kiapo chake.

Anas amehadithia kwamba: Pindi Abū Mūsā alipoteuliwa kuwa Gavana huko Basrah, alimwambia al-Barā achague nafasi yoyote ya uongozi katika serikali yake na yeye atamteua katika nafasi hiyo. Al-Barā akasema: “Sihitaji uongozi wowote. Badala yake nataka mnipe Upinde, Farasi, Mkuki, Panga, na Ngao na kisha nipelekeni Jihād. Akamtuma yeye pamoja na Jeshi. Al-Barā alikuwa wa kwanza kufa (shahīd).”[375]



[372] Al-Musannaf ya Ibn Abī Shaybah.
[373] Al-Hākim.
[374] Al-Isabah.
[375] Ibn Abī Shaybah.

## 12. ABŪ DUJĀNAH (SAMMĀK BIN KHARSHAH)

Kabla ya vita vya Uhud havijaanza Mtume wa Allaah alishika upanga katika mkono wake na akasema: “Ni nani atapigana kwa upanga huu na aupe haki yake?”

Baadhi ya waatu walisimama na wakakubali kuuchukua, lakini Mtume wa Allaah hakuwapa. Na kisha Abū Dujānah akasimama na akasema: “Ewe Mtume wa Allaah! Haki yake ni ipi?” Akasema: “Ni kuwa uzipige nyuso za maadui kwa upanga huo mpaka upinde!” Abū Dujānah akasema: “Nitauchukua Ewe Mjumbe wa Allaah.” na kisha Mtume wa Allaah akampa (upanga huo). Az-Zubayr bin ‘Awwām anasema: “Nilihisi huzuni, Mimi - mpwa wa Mjumbe wa Allaah, niliomba upanga huo na sikuupata lakini Abū Dujānah aliupata. Hivyo nikaamua kumfuata Abū Dujānah na nione ataufanyia nini. Abū Dujānah alitoa (kitambaa) leso nyekundu akajifunga kichwani. Ansār wakasema: Abū Dujānah ametoa kitamba chake cha kifo! Kisha akawashambulia maadui na pindi alipokutana na yeyote alimuua!”

Kabla ya vita alitembea kwa madaha mbele ya maadui. Mjumbe wa Allaah akasema: “Allaah anachukia kutembea namna hii isipokuwa katika hali (matukio) kama hii.”

Wakati wa vita vya Yamamah alijirushia mwenyewe ndani ya ukuta unaozunguka Mji na akavunjika mguu wake. Aliendelea kupigana huku mguu wake ukiwa umevunjika mpaka alipokufa Shahīd.

## 13. KHĀLID BIN AL-WALĪD

Yeye ndiye Upanga uliotolewa na Allaah. Mara tu baada ya kusilimu, Mjumbe wa Allaah alikuwa akimtuma yeye kwenda kuwapiga maadui wa Allaah. Khālid hakuwahi kushindwa vita katika maisha yake. Khālid bin al-Walīd alisema: "Ningeoa mwanamke mzuri ambaye nampenda, au ningepewa habari njema ya kupata mtoto (mchanga) wa kiume, hainipendezi mimi kama kuwa katika usiku wenye baridi kali ya barafu katika jeshi nikisubiri kukutana na adui kesho yake asubuhi. Nawanasihi kwenda Jihād." Haya yalikuwa ni maneno ya Khālid kabla ya kifo chake.

## 14. SALAMAH BIN AL-AKWA'

Tulitaja simluizi yake mwanzo pindi alipopigana na maadui akiwa peke yake. Mjumbe wa Allaah alisema siku hiyo kuhusu yeye: "Mbora wa Wanajeshi wa Miguu leo hii ni Salamah bin al-Akwa'."

## 15. UKĀSHAH BIN MAHSAN

Ushujaa wake katika vita ulifahamika sana. Katika vita vya al-Ghabah alimuona 'Amr bin Abār akiwa na baba yake wamepanda ngamia mmoja. Akawarushia mkuki wake na akawaua wote wawili kwa mara moja.

## 16. ‘AMR BIN MA’AD YAKRIB

Alikuwa ni Mfalme kutoka Yaman aliyekuwa maarufu sana kwa Ujasiri (ushujaa) wake. Baadaye alisilimu. ‘Umar alikuwa akimlinganisha na wanaume alfu moja (1000). At-Tartūsh anasema katika *Siraj al-Mulūk* kwamba ‘Amr bin Ma’ad Yakrib aliendа kando ya mto akawambia watu wake: Naenda kuvuka daraja. Mkinifuata baada ya muda kiasi cha kuchinja ngamia mtanikuta nimeshika upanga mkononi mwangu napigana na yeyote aliye mbele yangu na maadui wakiwa wamenizunguka na mimi nimesimama katikati yao. Mkija baada ya muda huo mtanikuta nimeshafariki.” Na kisha akavuka daraja juu ya mto kuelekea katika kambi ya maadui. Punde baadaye watu wake wakasema: “Enyi wana wa Zabid! Je, tutamwacha mtu wetu peke yake? Huenda tusimpate akiwa hai.” Wakavuka daraja na wakamkuta hana farasi wake, akiwa kaishikilia miguu ya nyuma ya farasi wa adui na farasi alishindwa kutembea. Mpiganaji alokuwa juu ya farasi alikuwa akijaribu kumpiga ‘Amr kwa nyuma kwa upanga wake lakini hakufanikiwa. Mpiganaji alipoona tunamshambulia aliteremka chini ya farasi wake na akakimbia. Kisha ‘Amr akampanda farasi huyo. Kisha akatuambia: “Mlikaribia kunikosa!” Wakamuuliza: “Yuwapi farasi wako?” Akasema: “Alipigwa mshale ulomuua, na mimi nikadondoka chini.”

## 17. IKRIMAH – MTOTO WA ABŪ JAHL

Alikuwa Jasiri (shujaa) kabla ya kusilimu na Uislam ulimuongea zaidi ujasiri. Wakati wa vita vya Yarmuk alipigana kwa hasira (ukali). Aliambiwa apunguze kasi na awe makini (ajihadhari). Akajibu: "Nilikuwa nikipigana kumtetea Allāt na al-'Uzza (masanamu mawili) na nilikuwa sijijali. Sasa hivi mnataka nijihadhari ilihali napigana kwa ajili ya Allaah na Mtume wake!" Kisha akasema: " Nani anaweka nadhiri ya kufa!" Al-Hārith bin Hishām, Dhirar bin Al-Azwar akiwa na mashujaa 400 waliweka nadhiri zao. Waliwashambulia Warumi na walitoweka katika safu zao. Ikrimah hakutoka. Mwili wake ulikutwa na majeraha zaidi ya sabiini (70).

## TULAYHAH AL-AZD

Pindi Sa'ad bin Abī Waqqās alipomuomba Khalīfah 'Umar kumuongezea Jeshi, 'Umar alijibu: "Nimekutumia wanaume 2000: 'Amr bin Ma'ad Yakrib na Tulayhah al-Azd. Kila mmoja wao ni sawa na watu alfu moja (1000)."

Tulayhah, 'Amr na Qays bin Makshūh walienda kulipeleleza Jeshi la maadui. Wote, 'Amr na Qays waliwateka nyara baadhi ya Wanajeshi wa Kiajemi na waliwaleta katika kambi ya Waislam kwa ajili ya mahojiano. Tulayhah alienda mbali zaidi mpaka alipoingia katika kambi ya Kamanda. Alijificha mpaka usiku ulipoingia na kisha akaenda moja kwa moja hadi kwenye hema la Kamanda na akamchukua Farasi wake –

ambaye alikuwa amefungwa kwenye hema hilo na akakimbia naye. Mfursi (Muajemi) mmoja alimuona na akamfuatilia. Tulayhah alimuua (muajemi huyo) na akamchukua farasi wake pamoja na wa kwake na wa Kamanda. Mpanda farasi mwingine alimfuatilia na Tulayhah alimuua pia na akamchukua farasi wake. Mpanda farasi mwingine wa tatu naye alimshambulia Tulayhah, lakini hatimaye naye alijisalimisha. Tulayhah akamteka na akaondoka naye, akiwa na jumla ya farasi wa nne – kujumlisha na wa kwake. Waislam walikusanyika kumuuliza maswali Muajemi (huyo) ambaye (baadaye) alibadilika na kuwa mmoja wa viongozi wao. Akawaambia: “Nimepigana vita vingi lakini sijawahi kuona mtu kama huyu! Ameingia katika kambi yetu mpaka amefika sehemu ambayo hata Jasiri hawezi thubutu kufika: Kambi ya Kamanda wetu wa Jeshi, ambayo ina zaidi ya wanajeshi 70000. Kana kwamba hilo halikutosha akaenda mbele zaidi akachukua farasi wa kamanda! Wa kwanza wetu kumfuatilia yeye, sisi tulimhesabu kuwa sawa na watu 1000 lakini Tulayhah alimuua! Wa pili kumfuatilia aliuawa na kisha nikamfuatilia na sioni kama kuna yeyote katika Jeshi aliye sawa na mimi kwa nguvu na Ujasiri. Lakini niliyaona mauti katika mikono yake na nikajisalimisha!” Kisha mtu huyo alisilimu na alipigana pamoja na Waislam.

250

---

## 18. ‘ABDULLĀH BIN AZ-ZUBAYR

Alikuwa Shujaa na ni mtoto wa Shujaa. Baba yake alikuwa ni Zubayr bin Al-‘Awwām. ‘Abdullāh alishiriki katika vita vya kuifungua Afrika Kaskazini na alimuua Jarjīr, mfalme wa Berber.

## 19. ‘ABDULLĀH BIN ABĪ AL-SARH

Alikuwa ni mfunguzi wa Afrika Kaskazini. Alikuwa ni wa kwanza kuongoza Jeshi la Majini katika vita vya Waislam: Vita vya al-Sawari dhidi ya Warumi. Aliteuliwa na ‘Uthmān kuwa gavana wa Ethiopia. Fitnah ilipotokea alirudi ar-Ramlah huko Palestina, ambapo alibaki huko mpaka alipofariki.

## 20. AL-QA’QĀ BIN ‘AMR

Wakati Mjumbe wa Allaah alipokuwa anashauriana na Maswahabah kabla ya vita vya Badr, al-Qa’qā alisema: “Nenda na Upigane na hatutasema kama Banī Isrāīl walivyomwambia Mūsā: ‘Endelea na upigane pamoja na Rabb wako, sisi tutabaki hapa.” Lakini tutasema: “Endelea na upigane pamoja na Rabb wako, na sisi tutapigana pamoja na wewe.”

Abū Bakr amesema kuhusu: “Sauti ya al-Qa’qā vitani ni bora kuliko wanaume 1000.”

## SURA NA. 16

## HUKMU ZA MSINGI ANAZOTAKIWA MUJĀHID AZIFAHAMU

### BAADHI YA HUKMU MUHIMU KUHUSU JIHĀD

Suala la ‘Ilm ni pana, na vipengele vyake vya hukmu havina mwisho. Lakini hakuna anayepewa udhuru wa kujifunza angalau misingi. Ni wajib kwa kila Muislam kujifunza ‘Ilmu ya Msingi (wajib) na hiyo ndiyo ‘Ilmu ambayo kusihi kwa matendo (‘amali) yetu hutegemea (’Ilm hiyo).

### YAFUATAYO NI MAMBO MUHIMU AMBAYO MUJĀHID ANATAKIWA KUJIFUNZA ILI JIHĀD YAKE IKUBALIWE.

### HUKMU KUHUSU GHANĪMAH:

Baada ya ghanīmah kukusanywa, gharama zake za kusafirisha na kuzitunza, zinatakiwa kutolewa kutokana nazo. Kisha hugawanywa katika sehemu tano zilizosawa. Nne ya tano (80%) ya ngawira hugawiwa Mujāhidīn. Inayobakia, moja ya tano hugawanywa tena katika mafungu matano:

- 1/5 ni ya Allaah na Mtume wake. Hii inatumika katika Kuwanufaisha Waislam kama vile Kujenga Misikiti au miundo mbinu ya Ummah.
- 1/5 wanapewa Ahl-Albayt (Watu wa Nyumba ya Mtume wa Allaah).
- 1/5 hupewa Mayatima
- 1/5 hupewa Masikini
- 1/5 hupewa Wasafiri



---

Imām Abū Hanīfah amegawanya sehemu ya tano ya Ghanīmah katika mafungu matatu siyo matano. Ameyaacha mafungu mawili ya mwanzo. Rai yake ni kwamba fungu la Mtume wa Allaah (SwallaLlaahu 'Alayhi wa Sallam) na Watu wa familia yake lilikoma baada ya kufariki kwake.

Rai ya Imām Malik ni kuwa sehemu ya tano yote inatakiwa iwekwe katika hazina ya Waislam na kisha Imām ataitumia namna anayoona kwamba itawanufaisha Waislam. Ibn Taymiyyah anasema kwamba Rai ya Imām Malik ndiyo Rai ya Waislam wengi wa Mwanzo (wa zamani) na ndiyo rai iliyo sahihi. Wanachuoni wamekubaliana kwamba kila Muislam anayeshiriki vita anapata mgao wake wa ngawira hata kama hakupigana. Kadhalika wanakubaliana kuwa mtu akiugua akiwa katika Jihād na asiweze kupigana bado anapewa fungu lake la Ngawira. Kipofu au Mtu mwenye mguu mmoja (kilema) akihudhuria Jihād na anamsaada katika Jeshi, anatakiwa kupata Ngawira.

4/5 au 80% ya Ghanīmah ya Mujāhidīn hugawanywa kama ifuatavyo: Wapanda farasi hupata mafungu matatu, moja lao wenyewe na mawili kwa ajili ya farasi wao, ilihali Wanajeshi wenda kwa miguu hupata fungu moja.

Kuhusu suala la Fay' (Ghanīmah ipatikanayo bila mapigano) yote kwa ujumla wake inaenda katika Hazina ya Waislam.

Kuna tofauti ya Rai kuhusu Jeshi la Usaidizi kupewa fungu la Ngawira ikiwa watafika baada ya vita kuisha.



---

Ikiwa hakuna Imām na Waislam wakapigana na adui basi watagawana ngawira wenyewe. Lakini kama kuna Wanawake katika ngawira hizo basi hawagawanywi labda kuwepo na imām ili kuzuia madhara mabaya yanayoweza kutokea.

Ikiwa mtu ataenda akiwa na niyyah ya kupigana lakini akapangwa katika vitengo visivyo vya mapigano kama vile kulinda mali na vitu mbalimbali vya Jeshi, basi mtu huyo atapata fungu lake la ngawira.

Ma-'Ulamā wengi wanasema kwamba asilimia yote 80% ya Ngawira inatakiwa kupewa Mujāhidīn na hakuna yeyote mwenye mamlaka ya kugawa tofauti na hivyo. Wengine wameruhusu Imām kuwapa wengine baadhi ya ngawira.

Ikiwa Mwanajeshi atashindwa kubeba fungu lake (alilopewa), na akasema: "Atakaye weza kubeba aichukue (iwe yake)." Hivyo inaruhusiwa kwa anayeweza kubeba Ngawira hizo kuzitumia.

Kuhusu mali isiyohamishika kama vile ardhi halisi, Imām anauwezo wa kuigawanya miongoni mwa waliopata ghanīmah au kuifanya Waqf (sadaka yenye kuendelea) au kuirudisha kwa wamiliki wa awali na kuwatoza wao Jizyah na Kharāj (kodi ya ardhi). Wakisilimu watasamehewa Jizyah ila siyo Kharāj.

Katika al-Hidāyah (Hanafi): Kama mtoto akipigana anapewa fungu lake la Ngawira chini ya fungu moja. Kama mwanamke akishiriki katika kuwalea na kuwahudumia, basi atapata fungu lake pungufu ya mpiganaji.

*Nafil* ni ziada ya Ujira wa Ghanīmah ambao Imām anaweza kuwapa walioshiriki katika misheni (operesheni) za hatari au waliopigana kwa ustadi zaidi.

Fay’ ni kile kinachochukuliwa kutoka kwa Makuffār bila kupigana, kama vile makuffār kuwaogopa Waislam na kukimbia makazi yao na wakaacha ngawira, au wakijisalimisha bila mapigano, au wakatoa Jizyah. Mgawanyo wa Fay’ ni juu ya Imām.

## KATAZO LA GHALŪL

**Maana**: **Ghalūl** ni kitu chochote cha thamani anachochukua Mwanajeshi (mpiganaji) kutoka katika ngawira zinazotakiwa kugawanywa katika Jeshi (miongoni mwa wanajeshi). (Hii haihusishi *al- Salb* ambayo itaelezwa hapo baadaye)

Ghalūl ni haram haijalishi kinathamani hafifu kiasi gani na adhabu yake ni kali.

Allaah Anasema: “Wala haiwezekani kwa Nabii kufanya Khiyana. Na atakayefanya Khiyana, atavileta siku ya Qiyaamah alivyovifanyia khiyaana; Kisha kila mtu atalipwa kwa aliyoyachuma wala hawatadhulumiwa.”[376]



[376] Āl-‘Imrān : 161

Ghalūl ni moja kati ya madhambi makubwa na kuna hadithi nyingi zinazokataza jambo hili:

232. Ibn ‘Abbās amesema: ‘Umar aliniambia wakati wa vita vya Khaybar, baadhi ya maswahabah walikuja wakisema fulani fulani ni Shahīd. Mjumbe wa Allaah akasema: “Hapana, nimemuona yeye katika moto wa Jahannam kwa sababu ya kipande cha nguo alichokichukua katika Ghanīmah.”

233. Abū Hurayrah amesimulia: Siku moja Mjumbe wa Allaah alisimama na akazungumza nasi. Alizungumza kuhusu ghalūl na akatuonya. Akasema: “Sitaki kumuona mmoja wenu siku ya Qiyāmah akiwa amebeba ngamia katika mgongo wake huku akisema, ‘Ewe Mjumbe wa Allaah nisaidie!’ Nitamwambia ‘Siwezi kukusaidia. (Kwani) Tayari nilikwisha fikisha Ujumbe kwenu.’ “Sitaki kumuona mmoja wenu siku ya Qiyāmah amebeba farasi katika mgongo wake huku akisema ‘Ewe Mjumbe wa Allaah nisaidie!’ Nitamwambia ‘Siwezi kukusaidia. (Kwani) Tayari nilikwisha fikisha Ujumbe kwenu.’”[378]

234. ‘Abdullāh bin Shaqīq amehadithia kutoka kwa mtu kutoka Balqīn ambaye alisema: “Nilienda kwa Mtume wa Allaah wakati yuko Wadi al-Qurā na alikuwa akimchunguza farasi. Nikamuuliza: “Ewe Mjumbe wa Allaah wasema nini kuhusu Ghanīmah?” Akasema: “Moja ya tano yake ni ya Allaah. Inayobakia ni ya Jeshi.” Nikasema: “Kwa hivyo hakuna yeyote mwenye haki zaidi juu ya mwengine?” Akasema: “Hapana, hauna haki hata ya kuchukua mshale unaouchomoa katika mwili wako mwenyewe.”[379]



[378] Al-Bukhārī .
[379] Al-Bayhaqī.

Adhabu itokanayo na ghalūl huko Aakhirah ni kuwa chochote kilichochukuliwa kitakuja siku ya Qiyāmah na kushuhudia dhidi ya mtu huyo. Adhabu yake katika Dunia hii ni kwamba yeyote mwenye kuchukua chochote katika ngawira (ghanīmah) vitu vyake vyote vitachukuliwa na kuchomwa isipokuwa alichokichukua nacho kitarudishwa katika Jeshi. Rai ya Malik, Shāfi'ī, na Abū Hanīfah ni kuwa Amīr wa Jeshi anapaswa kumuadhibu kadiri anavyoonelea yeye kwamba yafaa.

Imām Abū Bakr bin al-Munthir anasema kwamba Wanazuoni wote wamekubaliana kuwa Mujāhidīn wanaruhusiwa kula vyakula vya maadui na kuwalisha wanyama wao pia (siyo ghalūl kufanya hivyo)

## HUKMU KUHUSU SALB

Kuna rai tofauti kuhusu *Salb*.[380]

- Baadhi ya ma-'Ulamā wanasema Mujāhid anaweza kuchukua Salb kutoka kwa mwanajeshi aliyemuua kwa masharti yafuatayo:



[380] Maelezo ya Mfasiri: [Salb ni zana na silaha binafsi zinazopatikana katika mwili wa Mwanajeshi Adui. Inajumuisha kila kitu kinachopatikana kwa Mwanajeshi huyo. Kuna tofauti ya rai kuhusu suala la fedha taslim na dhahabu. Baadhi wanaona kuwa ni sehemu ya Salb ilihali wengine wanaona kuwa ni sehemu ya Ghanīmah. Hivyo Salb ni tofauti na Ghanīmah ambayo imetafsiriwa hapa kama ngawira. Ngawira ni vitu vinavyomilikiwa na Jeshi kwa Ujumla (kama vile chakula cha mgao, risasi, na silaha nzito) na mali zote za watu katika ardhi iliyofunguliwa kwa nguvu (vita). Ardhi iliyofunguliwa kwa makubaliano (mkataba) inategemea na masharti ya mkataba na haiingi katika ngawira. Ngawira ni lazima ziwasilishwe kwa Amīr Jeshi na kisha igawanywe kulingana na hukm za Shari'ah. Lakini hukmu za Salb ziko tofauti.]

